Аллаһтың тәкуәле колдары нәсихәте

# Мәуләнә Йәләлетдин Руми رحمة الله عليه



*Аллаһтың тәкъвәле колдары нәсихәте*

# Мәүләнә Җәләлетдин Руми رحمة الله عليه

**Нуриман Мусин**



IslamicBook
Make Room For The Life

**МӘСКӘҮ - 2018**

# ИНЕШ ҺҮҘ

*Башҡа бөтә мәхлүҡтәр араһында беҙҙе кеше итеп яралтҡан, беҙгә ғүмер биргән, Ислам һәм Иман бүләк иткән, һөйгән Илсеһе өммәтенә индергән, Шәфҡәте менән беҙгә етәкселек рәүешендә хәҡиҡәт юлын күрһәтеүсе Изге Ҡөрьәнде һәм пәйғәмбәрҙәрҙең варисттары булған ғалимдарҙың һәм хәҡиҡәтте тапҡан әүлиәләрҙең нәсихәттәренән баһалап бөткөһөҙ файҙа алырға мөмкинлек биргән Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләгә сикһеҙ дан һәм маҡтауҙарыбыҙ!*

*Һөйөклө пәйғәмбәребеҙ Мөхәммәт Мостафаға (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) – был донъялағы иң бөйөк юл күрһәтеүсебеҙгә, тура юлдағы гүзәл үрнәгебеҙгә, шулай уҡ уның оло йөрәкле ғаиләһе ағзаларына һәм сәхәбәләренә (разыйаллаһу ғәнһүм) сикһеҙ именлектәр һәм Аллаһтың рәхмәт-бәрәкәттәре булһын!*

Тере сағында уҡ ҡәлбе үлгәндәр бар, күп быуаттар элек йәшәп тә, һулышы бөгөн дә йәшәйешебеҙгә йән өргәндәр бар. Һуңғылары, китеүҙәренә күпме генә ваҡыт үтмәһен, онотолмаясаҡ, йылдар баҫырауы аҫтында тороп ҡалмаясаҡ. Улар – асылдарын Хаҡ Тәғәләбеҙ нурында иреткән һәм Уның бөйөк ярҙамы арҡаһында мәңгелек тормош серен асыуға өлгәшкән һайлам ҡолдар. Ул салих ҡолдар – Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) варисттары, Ҡөрьән һәм Сөннәнең рухи сығанағынан һут алып, күркәм холоҡҡа һәм камил ғәмәлдәр ҡылыуға ирешеп, мәғфирәт нурын эскән, Пәйәмбәребеҙҙе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм уның сәхәбәләрен (разыйаллаһу ғәнһүм) күреү бәхете теймәгән мөьминдәргә гүзәл үрнәк булған ҡолдар.

*«Үлгәнгә ҡәҙәр үлеү»* серен исән саҡтарында уҡ аса алған был бәхетлеләр, баҡыйлыҡҡа күскәс тә, кешеләр йөрәгендә йәшәүен дауам итә. Аллаһу Тәғәләнән йөрәктәрҙе нурландырыу, нәсихәт биреү һәм йән өрөү бәрәкәте бирелгән һайлам ҡолдарҙың береһе - **Шәйех Мәүләнә Йәләлетдин Руми** – иман хәбәрсеһе, йәндәрҙе һауыҡтырыу оҫтаһы.

Йөрәк түренән сыҡҡан уның нәсихәттәре – Ҡиәмәткә ҡәҙәр кешеләрҙең йөрәк ауырыуҙарына ҡаршы даимән дарыу, һис ҡоромаҫ тере йәншишмә.

Данлыҡлы *«Мәснәүиҙәр»ҙән* түбәндәге юлдары һәр саҡ көн үҙәгендәге оран булып ҡала:

*«Йылғаны (мәңгелек тормошто) күрһәң, кәсәңдәге һыуҙы (фани тормошоңдо) шунда түк. Һыу йылғанан ҡасамы ни?»;*

*«Кәсәләге һыу, йылға һыуы менән ҡушылып, үҙ асылын юғалтыр һәм йылғаның бер өлөшөнә әйләнер»;*

*«Шулай итеп, кәсәләге һыуҙың асылы юҡҡа сығыр, хаҡ асылы ғына ҡалыр. Ул саҡта ул кәмемәҫ тә, болғанмаҫ та, тынсымаҫ та».*

Фанилыҡты һәм түбәнлекте алып ташлап, алмас һымаҡ кеүек булғандарҙың, хәҡиҡи асылына ҡайтҡандарҙың рухи ораны, быуаттар үтеп торһа ла, иҫкермәҫ, һайыҡмаҫ, юҡҡа сыҡмаҫ! Каспий диңгеҙгә ҡойған Иҙел йылғаһы, диңгеҙ һыуы менән ҡушылып, үҙ сифаттарын юғалтҡан кеүек, Аллаһтың һайлам ҡолдары ла, фани донъяға хас сифаттарҙан, төҫмөрҙәрҙән, ваҡытлы донъя ынтылыштарынан ҡотолоп, мәңгелек донъяһына ҡойған йылғаларға оҡшап ҡала.

Мәүләнәгә 800 йыл тулыу айҡанлы ЮНЕСКО-ның 2007 йылды уның исеме менән атауы Мәүләнәгә һәм уның «Мәснәүиҙәр»енә иғтибарҙы бермә-бер арттырҙы. **Шәйех Мәүләнә** (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) (1207–1273 й.) хикмәт һәм матурлыҡ тулы әҫәрҙәре менән мәңгелектең рухи офоҡтарынан кешелек йәшәйешенә хәҡиҡәт нурын һибә, ул хәҡиҡәттәр заманға ла, урынға ла буйһонмай. Быуаттар үтһә лә, ул күтәргән темалар бөгөн дә яңы һәм актуаль булып ҡала һәм йөкмәткеһе көсөн юғалтмай, сөнки Мәүләнә үткән быуаттарҙан әҙәм

балаларының йөрәктәренә Йәннәт баҡсаларының хуш еҫен алып килгән яҙғы ел һымаҡ.

Тирә-йүнгә Илаһи һөйөү тулы асыҡ йөрәк менән баҡҡан бындай бөйөк тәҡүәлеләр үҙҙәре йәшәгән осор халҡы өсөн юл күрһәтеүсегә әүерелә, хәҡиҡәт юлын таба алмай аҙашып йөрөгәндәр, яңғыҙҙар һәм хәлдән тайғандар, нәсихәткә мохтаждар, хатта ки дәүләт башлыҡтары ла уларҙан көс һәм илһам ала. Аҡыл, логика, төрлө фәндәргә маһирлыҡ менән дә алдырып булмаған йәшерен сер һәм хикмәттәр улар өсөн асыҡ китап, сөнки быларға тик «вәжд» - Аллаһты һөйөүҙә үҙеңде онотоу, фани донъя тышауҙарынан ҡотолоу аша ғына ирешеп була.

Шәйех Мәүләнә ғүмеренең Раббыбыҙға тилмереү һәм һөйөү менән тулы өс этабын өс һүҙ менән асып бирә: **«Өлгөрмәгәйнем, бештем, яндым!.. ».**

Хаҡ Тәғәләгә рухи тартылыу булмаған осорон ул «өлгөрмәгәйнем» тип атай, Раббыбыҙға һөйөү уяна башлаған осорҙо «өлгөрҙөм» тип атай, ә китап биттәре шикелле ғаләм серҙәре асыла башлаған осорҙо ул «яндым» тип атай.

Хистәре, уйҙары, йөрәге, Шәйех Мәүләнәнеке (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) һымаҡ, Илаһи һөйөү менән тулғандар һәм Раббыбыҙҙың ризалығын алыуға ынтылғандар өсөн Аллаһ «күрер күҙенә» һәм «тотор ҡулына» әүерелә.[1] Улар Илаһи ғилем сығанағына әйләнгәнлектән, хәҡиҡәткә һәм игелеккә тартылғандар, теләйме-теләмәйме уларҙы ярата башлай, йөрәктәре уларға тартыла. Аллаһу Тәғәлә һөйгән ҡолдарына ҡарата кешеләр йөрәгендә һөйөү утын ҡабыҙа. Изге аятта әйтелә:

**«Иман килтереп, изгелектәр ҡылғандарҙың күңелендә мәрхәмәтле Аллаһ (бер-беренән) яратыу хисен уятасаҡ».** (Мәрйәм, 96)

Ғаләм Ғорурлығы, Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Аллаһ ҡолон ятатһа, Ябраилгә әйтә:*

---

1. См. Бохари, Рикак, 38.

*«Мин был кешене яратам, һин дә уны ярат.»*

*Ябраил дә уны ярата башлай, ә аҙаҡ ул күк әһелдәренә мөрәжәғәт итә:*

*«Аллаһ был әҙәмде ярата, һеҙ ҙә уны яратығыҙ», һәм күк әһелдәре уны ярата башлай, һәм ул ерҙә лә ҡабул була».* (Бохари, Бәдғуль-Хальк, 6)

Был һөйөү социаль хәленә, һөнәренә, холҡона ҡарамайынса, теләһә ниндәй йәмғиәт әһеле йөрәгендә ҡабыныуы ихтимал. Шәйех Мәүләнә кәшәнәһенә ағылған халыҡ төркөмө – ошо һөйөүҙең бәхәсһеҙ дәлиле.

Мәүләнә Румиҙың бөтә донъяға билдәле *«Мәснәүиҙәр»е* – ғилми хеҙмәте лә, әхүәле рухиәһенең һүҙ ярҙамында бирелгән күсермәһе лә. Мәүләнә Йәләлетдин Руми инсандың рухи донъяһына бик тәрәнгә, асылына үтеп ингән һәм тикшеренеүҙәре һөҙөмтәһен поэмаһында асып һалған.

Аллаһтың һайлам ҡолоноң бер нисә быуат элек кешелеккә тапшырған ихлас мөрәжәғәте беҙҙең заман кешеләренә лә ҙур йоғонто яһай: йөрәктәрҙе тетрәтә, уйланырға мәжбүр итә, хатта ки илата. Эске донъяһына төбәлгән көҙгө ише, *«Мәснәүиҙәр»* кешегә асылына ҡайтырға, үҙ-үҙен аңларға, рухи проблемаларын күрергә һәм уларҙы хәл итергә ярҙам итә. Материализм идеологияһы баҫыраууы аҫтында тәрбиәләнгән кешеләрҙең күңеленә *«Мәснәүиҙәр»* тыныслыҡ һәм гармония алып инә, хәҡиҡәт юлына баҫыуға сәбәпсе була. Мәүләнә һымаҡ салих заттарҙы онотмайҙар, һөйөү менән улар өсөн ихлас доға ҡылалар. Уларҙы яратмау мөмкинме һуң? Мәүләнә һәм Аллаһтың һайлам ҡолдары рухиәте төйәге һәммә кешегә асыҡ: йөрәктәре яралыларға ла, йәберләнгәндәргә лә, яфа сигеүселәргә лә, мохтаждарға ла, изгеләргә лә, гонаһкәрҙәргә лә.

Кешелек, үҙе лә аңламайынса, **Абдулҡадир Гәйләни, Баһаутдин Накшибәнд, Юныс Эмре, Хоҙаи, Мәүләнә** кеүек Аллаһтың һайлам ҡолдарының һөйөү тулы ҡосағын юҡһына. Мәғрифәт нурына ҡойонған был изге заттар, *«ватыҡ коралды оҫтаханаға алып баралар»* тигән ышаныс менән, гонаһкәрҙәргә ҡарата, ҡанаты һынған ҡоштай

күреп, йомшаҡ һәм шәфҡәтле булған, уларҙы үҙ йөрәге төйәгенә һыйындырған; сәғәҙәткә ирешеүҙең иң ҡиммәтле сараһы донъя байлыҡтарына эйә булыу түгел, ошо гонаһкәрҙәрҙең рухи яраларын шифаландырыу тип иҫәпләгән.

Һәр пәйғәмбәрҙең үҙенә генә хас һыҙаттары, һәләттәре булған кеүек, ғаләмгә рәхмәт рәүешендә ебәрелгән Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) рухи вариҫтары булған мәғрифәт эйәләренең дә үҙҙәренә генә хас һыҙаттары, һәләттәре бар. Улар, Раббыбыҙға яҡынайыу уйы менән янып, фанилыҡтан ситләшеп, Хаҡ Тәғәләбеҙҙе йөрәге менән тәрәнерәк танып белгән. Сикһеҙ Илаһи мәғрифәт океанында үҙҙәренең кескенә булыуын улар һәр саҡ иҫтә тотҡан. Бер сығанаҡтан – Изге Ҡөрьән һәм Сөннә бәрәкәттәренән нур алған әүлиәләр төрлө төҫтәр менән балҡыған бер кристалл ҡырҙары кеүек, уларҙың рухи ҡаҙаныштары бер-береһенә оҡшамаған, бер-береһен ҡабатламай.

Рухи остаз булыу йөкмәтелмәгән ҡайһы бер салих заттар, Илаһи Ҡеүәт сағылышынан телһеҙ ҡалып, өнһөҙ шиғриәттең йәшерен серҙәре һәм хикмәтенә күмелеп, сикһеҙ һөйөү сүллегенең дәрүиштәренә әйләнә һәм мәңгелеккә лә шулай түбәнселекле өнһөҙлөк менән китә. **Ибн Ғаббас** (раҙыйаллаһу ғәнһү) Аллаһтың ул ҡолдары хаҡында былай ти:

*«Аллаһтың шул кәҙәр оҫта телле ҡолдары бар, уларҙың Раббыбыҙға һөйөүе һәм хөрмәте өнһөҙлөк кейеменә төрөнгән!»*

Аллаһтың **Шах Баһаутдин Нәҡшибәнд** һымаҡ күп һүҙлелекте өнәмәгән ҡолдары ла бар, уларға ғилем эҙләүселәргә нәсихәт сараһы итеп өнһөҙлөк һәм халәт теле (лисануль-хәл) бирелгән.

Хаҡтыр, шәйех Нәҡшибәндтең иң гүзәл әҫәре – хәҡиҡәтте, уның шәхесенең бөйөклөгөн танып белә алған, рухи әңгәмәләр барышында рухи халәтен тоя алған шәкерттәре. Быуаттан быуатҡа, йөрәктән йөрәккә рухи әңгәмәләр аша уның рухи китабы биттәрендәге хикмәтте улар тапшыра алғандар һәм тапшыралар.

Рухи тәрбиә юлын үткән ҡайһы бер салих заттар кешеләр араһына яңынан әйләнеп ҡайта. Был камил заттарға үҙҙәренең рухи халәте

һәм һүҙҙәре менән игелеккә өндәү йөкмәтелгән. Аллаһтың ул һайлам ҡолдары шарлауыҡҡа оҡшаш, уларҙың телдәренән һәм йөрәктәренән Илаһи серҙәр һәм хикмәт ағыла башалай.

Мәүләнә Йәләлетдин Румиға Илаһи хәҡиҡәттәрҙе асыу һәләте халәт теле менән генә түгел, һүҙ ярҙамында ла бирелгән, һәм ул ҡиммәтле ынйылар һаҡланған тиңе булмаған хазиналар һаҡлағысына әүерелгән.

Уның бәйәндәре, рухи уйланыу емештәре, бәрәкәтле әңгәмәләре нисәмә быуат инде Аллаһҡа яҡынайырға һәм Уның бөйөк серҙәрен танып белергә теләгәндәрҙең йөрәген йәнләндерә. Аллаһтың Илаһи Ҡәләм сифаты үҙендә сағылыш тапҡан был бөйөк Ислам ғалимы Раббыбыҙҙан үәхи булып ингән ғилем һәм серҙәрҙе һүҙ ярҙамында бирә алған. Әммә былар уға тапшырырға рөхсәт ителгәндәрҙең бер өлөшө генә. Илаһи һөйөү океанында иреп юғалған был тәҡүәле ғалим үҙендә тағы күпме хикмәт ынйылары, йәшерен серҙәр һаҡлауы билдәһеҙ.

Рухи мәғрифәт эйәләре, дәресте уҡыусыларына ентекләп аңлатҡан уҡытыусы һымаҡ, ғилемдән йыраҡ булғандар менән диалогты үҙҙәренә күп серҙәр һәм хәҡиҡәттәр билдәһеҙ кеүек итеп ҡора. Нәсихәттең был төрө «тәджәхүлү ғарифанә» атамаһы менән йөрөтөлә.

Мәүләнә Йәләлетдин Руми *«Мәснәүиҙәр»ен* **Хусаметдин Чәләбиға** ауаздаш поэма рәүешендә яҙған, йөрәгендәге сер һәм хикмәттәрҙе тулыһынса аса алмауы өсөн ифрат яфаланған, сөнки был ваҡытҡа һөйөү океаны булған остазы Шәмс Тәбризиҙы инде юғалтҡан булған. *«Мәснәүиҙәр»* **Шәмс Тәбризи** менән бергә яҙылған булһа, яңы асылған хуш еҫле раузалар шикелле, күпме йәшерен ғаләм серҙәре рухиәт баҡсаһын йәмләр ине…

Илаһи мәғрифәт һәм һөйөүгә лайыҡ булған Аллаһың һайлам ҡолдары - сиген һәм тәрәнлеген байҡау мөмкин булмаған хикмәт океаны. Ул океанға һәр кем сума һәм һәләтенә ярашлы файҙа күрә ала. Күптәргә ул океандың төбөнә төшөп етә алыу һәләте бирелмәгән. Күңелендә Мәүләнәгә оло хөрмәт йөрөткәндәрҙең береһе былай тип яҙа:

*«Беҙгә Мәүләнә Йәләлетдиндың рухи һоҡланыу тулы ауазы ғына килеп еткән. Уның күңеле тыныслыҡ тапҡан диңгеҙ төбөнә беҙ төшөп етә алмайбыҙ, тулҡынланып, диңгеҙ өҫтөнә ҡалҡҡанды ғына күрәбеҙ. Мәүләнәнең һөйөүен татыманыҡ беҙ, уның һүҙгә ҡойолған һөйөү тауышын ғына ишеттек. Булмаҫ телебеҙ менән уны ҡабатларға тырышыуыбыҙ файҙаһыҙ. Тыныслыҡ диңгеҙенә ул ғына төшөп етә алған, ә беҙгә уның рухи һоҡланыу ҡойоно аша ишетелгән тауышы ғына килеп еткән. Ни хәл итәһең! Беҙ шуны Мәүләнә тип иҫәпләйбеҙ!»*[2]

«Нимәгәлер тулыһынса эйә булыу мөмкин түгел икән, уның мөмкин булған бер өлөшөнән булһа ла баш тартмаҫҡа кәрәк» ҡағиҙәһенә таянып, беҙ ул тәрән мәғәнә океанына ҡулыбыҙҙан килгәнде алыу уйы менән уҡталырға тейеш.

Изге Ҡөрьән һәм хәҙистәрҙән тыш беҙҙең өсөн иң уҡымлы әҫәр *Мәснәуи Шәриф*. Беҙҙең тарихта өс әҫәр **«шәриф»** (маҡтаулы) атамаһы менән йөрөй. Беренсеһе – Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хәҙистәре йыйынтығы ***Бохари Шәриф***, икенсеһе – Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) фатихалы шәхесе һәм сифаттарын асып һалған ***Шифа Шәриф***, ә өсөнсөһө – шәйех Мәүләнәнең ***Мәснәуи Шәрифе***. Был өс әҫәр, рухи бәрәкәткә эйә булыу маҡсатында солтандарҙың мәсеттәрендә быға рөхсәт алған кешеләр тарафынан уҡылған. Шағир **Яхъя Кемалдан** былай тип һорағандар:

- Ата-бабаларыбыҙ Вена ҡапҡаларына ҡәҙәр нисек барып еткән? – Ул шундай яуап биргән:

- Бойҙай бутҡаһы ашап һәм Мәснәуиҙәр уҡып.

Мәүләнә нәсихәттәре хикмәтен күңелебеҙгә дөрөҫ һәм тәрән итеп һеңдерә алыу-алмауыбыҙ тураһында уйланыу, йөрәктәребеҙҙе ғәмһеҙлек, тәрбиәһеҙлек һәм мин-минлек ауырыуҙарынан әрсәләү рецепттарын тырышыбыраҡ өйрәнеү һәм файҙаланыу лазым.

*Хөрмәтле уҡыусылар!*

2. Нуреттин Топчу, *Мәүләнә үә Тасаввуф,* 139 бит.

Бында беҙ шәйех Мәүләнә Йәләлетдин Румиҙың хикмәтле тапҡыр һүҙҙәре һәм нәсихәттәренә тәфсирҙәребеҙҙе урынлаштырҙыҡ. Аллаһҡа һөйөү диңгеҙендә батып юғалған уның хикмәтле рухиәте төйәгенә инергә ынтылдыҡ, уның тәрән нәсихәттәре ярҙамында йөрәктәребеҙҙең тупаҫлығын юҡ итергә, әхүәле рухиәбеҙҙе гүзәл халәтебеҙ һәм ғәмәлдәребеҙ сағылған таҙа көҙгөгә әүерелдереү сараһы итергә тырыштыҡ.

**Раббыбыҙ һәммәбеҙгә лә кешелек рухиәте көмбәҙендә йондоҙҙар һымаҡ балҡыған шәйех Мәүләнәнең һәм Аллаһтың һайлам ҡолдарының рухиәте тауышын йөрәгебеҙ менән тойоу, күп йөрәктәргә йән өргән бөйөк кәңәштәренә таянып эш итеү һәләтен бирһен.**

**Хаҡ Тәғәләбеҙ Үҙе һөйгәндәргә һөйөүебеҙҙе кәметмәһен! Раббыбыҙ тәҡүәлеләр һәм ихлас ҡолдары әхлағына төрөнөргә, улар атлаған хәҡиҡәт юлын үрнәк итеп алырға һәм Ҡиәмәттә ошо тәҡүәлеләр менән бергә булырға насип итһен!**

**Әмин!**

**Нуриман Хәҙрәт МУСИН**

Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары нәсихәте

# Мәүләнә Йәләлетдин Руми ﵀ - 1

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Тәнемдә йәнем бар икән, мин – Изге Ҡөрьән ҡоло һәм хеҙмәтсеһе, мин Пәйғәмбәребеҙ Мөхәммәт Мохтарҙың, салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм, фатихалы юлы туҙаны. Ә кемдер минең һүҙҙәремә ниҙер өҫтәһә (яңылыш яҡҡа борһа), ул үҙе лә, уның һүҙҙәре лә миңә яҡын түгел! »***

[**Шәйех Мәүләнәнең** был һүҙҙәре уның Аллаһ һүҙенә, Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) оло һөйөүен, күндәмлеген сағылдыра.

Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) фатихалы юлы туҙаны булыу һәм шул юлға ғүмереңде бағышлау – һуңғы һулышыңа ҡәҙәр Пәйғәмбәребеҙ менән бергә булыу, уға оло һөйөү менән бөтә тормошоңдо Уның Сөннәһенә ярашлы ҡороу ул.

Һис шикһеҙ, шәйех Мәүләнә һәм Аллаһтың бөтә һайлам ҡолдары өсөн илһам сығанағы – **Ҡөрьән** һәм **Сөннә**. Пәйғәмбәребеҙ юлы туҙаны булған Аллаһтың салих заттары – ғаләм серҙәре асҡыстарын ҡулына алған бөйөк шәхестәр – Ҡөрьән һәм Сөннәгә таянып, Илаһи һөйөүҙе ҡанат итеп, Раббыбыҙ ҡаршында рухи донъя солтандары дәрәжәһенә күтәрелеүселәр.

Шәйех Мәүләнә, шулай уҡ бихисап хәҡиҡәт юлсылары, поэманы дөрөҫ аңлаһындар, асылына төшөнә алһындар өсөн, уның үҙен дә, һүҙҙәрен дә аңламаған, мәғәнәһен боҙған еңел фекер йөрөткән ғәмһеҙ кешеләрҙән баш тартҡан, алыҫ булырға тырышҡан.

Шәйех Мәүләнәнең һис тайпылмай Ҡөрьән һәм Сөннә юлынан атлаған Аллаһтың тәҡүәле ҡоло булыуын инҡар итеүселәр, хатта уны башҡа дин әһеле итеп күрһәтергә маташыусы мәғрифәттән йыраҡ торған әҙәмдәр хәҙер ҙә табылып ҡына тора.

Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, махсус ниәт менәнме, хәбәрҙар булмау арҡаһындамы, **Мәүләнәне** рухи тамырҙарҙан, юғары мәғәнә, энергиянан мәхрүм булған, материаль донъя төшөнсәләре һәм теләктәре менән янған кеше итеп тасуирларға тырышалар.

Улар шәйех Мәүләнәне, уның юлын, хатта тасаввуфты (суфыйлыҡ) Изге Ҡөрьән һәм Сөннәгә башкөллө сумыу, Аллаһ һине күреп торғандай ҡурҡып, камил ғибәҙәттә булыу юлы рәүешендә түгел, үҙҙәре теләгәнсә тәфсирләргә һәм юғары рухи ҡиммәттәрҙе шәхси маҡсаттарының ҡалыбына тығырға маташа.

Мәҫәлән, *«Мәснәүиҙәр»ҙә* камил кеше кәүҙәләнеше булған **нэй** (флейта), улар фекеренсә, музыка ҡоралы ғына, Мәүләнә юлында мөһим урын биләгән, «зекерҙәр йыйыныҒы», Аллаһҡа яҡынайыу сараһы булған **сема** – музыкаға өйөрөлөү, фольклор бейеүҙәре.

Әммә шәйех Мәүләнә - рухиәт, хәҡиҡәт донъяһына юл асыусы, кешелеккә Ҡөрьәндең бөйөк юлын асып һалыусы. Уның Ҡиәмәткә ҡәҙәр кешелеккә төбәлгән өндәүенең асылы шунда: иман йөрәктәргә ләззәт бирергә, Ҡөрьән хикмәте хазинаһы һәм Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡәлбенең нуры саҡматаш һымаҡ йөрәктәрҙә Илаһи һөйөү утын ҡабыҙырға тейеш.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Егеттәр артынан мәмерйәгә ингән «Ҡытмыр» ҡушаматлы эт бысраҡ хайуан булыуҙан туҡтай һәм падишаһ һарайындағы табын артында урын ала.***

***Эт, мәмерйәне төйәк иткән егеттәргә тоғролоҡ күрһәтеп, мәмерйә ауыҙын һаҡлап ятыуҙы хуп күрә һәм бының өсөн, Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары шикелле, Илаһи рәхмәт океаны һыуын туйғансы эсеүгә лайыҡ була».***

[Ғалимдар һәм мәғрифәт нуры бирелгән ғарифтарҙың һөйөүе һәм һоҡланыуы рухи әңгәмәләренә лә күсә. Йөрәктәренең йәшерен Илаһи серҙәр нуры тыңлаусыларҙы ялмап ала, тәҡүәлеләр янында булғандарҙың әхүәле рухиәһе улар рухиәте нурына ҡойона, яйлап уларға хас сифаттарға – иманға эйә була.

Изге Ҡөрьәндәге мәмерйә әһелдәре хаҡындағы бәйән ана шул хәҡиҡәтте аса. Ҡытмыр эт кенә, әммә тәҡүәле ихлас ҡолдарҙы һаҡлағанда, уларҙың гүзәл халәте уға ла күсә, әйтелгәнсә, изгеләр менән бергә булыу арҡаһында, ул да йәннәтле буласаҡ.[3]

Аллаһтың тәҡүәле ҡолдарын тоғро һаҡлаған эт шундай дәрәжәгә лайыҡ булғас, Раббыбыҙҙың салих заттарына күңелендә ихлас һөйөү йөрөткән тәҡүәле мөьминдәрҙең ниндәй юғары дәрәжәгә лайыҡ буласағын күҙ алдына килтереүе ҡыйын түгел. Аллаһ Изге аятта әйтә:

**«Эй, иман килтергән кешеләр! Аллаһ ҡаршыһында гонаһ ҡылыуҙан ҡурҡығыҙ һәм тура юлдағылар менән бергә булығыҙ».** (Тәүбә, 119)

Ул беҙҙе гонаһкәрҙәр һәм залимдар менән бергә булыуҙың кире йоғонтоһо хаҡында ла киҫәтә:

**«Аяттарыбыҙ хаҡында урынһыҙ бәхәсләшә торған кешеләрҙе осратһаң, һүҙҙәре башҡа нәмәгә күскәнсегә саҡлы, уларҙан йыраҡ тор. Әгәр шайтан һиңә быны онотторһа, һис юғында иҫеңә төшкәс, залимдар менән рәттән ултырма!»** (Әнғәм, 68)

**«…Ул (Аллаһ) китапта һеҙгә шуны индергән: Аллаһтың аяттарын инҡар итеп йәки уларҙы мәсхәрәгә ҡалдырырға тырышып һөйләүселәрҙе ишеткәс тә, улар башҡа берәй һүҙ башлағансыға саҡлы, кәферҙәр менән бергә ултырмағыҙ, юҡһа һеҙ ҙә улар кеүек булырһығыҙ. Әлбиттә, Аллаһ монафиҡтарҙың һәм кәферҙәрҙең барыһын йәһәннәмгә туплаясаҡ».** (Нисә, 140)

Рухи әңгәмәләр, тәҡүәлеләр һәм Аллаһтың ихлас ҡолдары менән бергә булыу, дуҫлыҡ рухиәтте күтәрә, кешеләрҙең күңеленә изге хис һәм ниәттәр булып инә. Ә гонаһкәрҙәр, иманһыҙҙар, монафиҡтар тик

3. И. Хаҡҡы Бурсави, *Рухуль-Бәйән*, V, 226.

кире йоғонто ғына яһай. Шуға бәйле **Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Әҙәм балаһы яҡын дуҫының динен ала, бәс, шулай булғас, һәр берегеҙ кем менән дуҫ булыуына иғтибар итһен!»* (Тирмиҙи, Зөһд, 45)

Иманлы әҙәмдәр яндарында булғандарҙың, дуҫ булып йөрөгәндәрҙең кемлегенә, иманына иғтибарлы булһын.

Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм уның рухи вариҫтары булған салих заттарҙың уй-ғәмәлдәре, халәте, нәсихәттәренә күңел күҙе менән бағып, *«Әҙәм үҙенең һөйгәне янында»*[4] хәҙисенең серенә төшөнөрбөҙ, ә мәңгелек тормошта - ин шә Аллаһ – тәҡүәлеләр менән бергә булырбыҙ…]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Ниндәй генә ҡаты булһаң да, ташмы йәки мәрмәрме, йөрәге Раббыбыҙға һөйөү менән нурланған кешене осратһаң, һин мотлаҡ нәфис ынйыға әүерeләсәкһең».***

[Ғалим-алхимиктар һис ҡиммәте булмаған әйберҙәрҙе хазинаға әйләндереү серен асҡан кеүек, хәҡиҡәт мәғрифәте менән нурланған пәйғәмбәрҙәр һәм уларҙың вариҫтары – Аллаһтан ҡурҡҡан ғалимдар һәм тәҡүәлеләр - рухиәт алхимияһын асҡан. Нәфселе теләктәр океанындағы күпме тупаҫ күңел, шәфҡәт утрауы булған йөрәктәр янына һөйөү һәм күндәмлек менән туҡтап, тыныслыҡ тапҡан, остазының рухи көсө ярҙамында камил затҡа әүерелгән.

Хозурлыҡ осоро – быны ң сағыу миҫалы. Мәғәнәһеҙ ҡанундарға таянып йәшәгән ярымҡырағай наҙан йәмғиәт, **Аллаһ Илсеһенең** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тәрбиәһен алғас, юғары әхлаҡ, яуаплылыҡ һәм шәфҡәткә эйә булған кешелек тарихындағы иң күркәм цивилизацияға әүерелә.

Ҡарағура баҫҡан ер оҫта баҡсасы ҡулында ҡараштарҙы һәм йөрәктәрҙе арбарлыҡ рауза баҡсаһына әйләнгән кеүек, нәфрәт, дошманлыҡ менән ҡапланған ҡанлы сүллектәр, Пәйғәмбәребеҙ

4. Бохари, Әҙәп, 96.

(салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) килгәс, тыныслыҡ оазисына әүерелә. Уның фатихалы йылмайыуы нәфрәт уты менән янып күмергә ҡалған йәндәрҙе шәфҡәт тулы гөлдәр баҡсаһына әйләндерә, күп илаһлыҡ, иманһыҙлыҡ ағыуына мансылған күпме ҡара йөрәк, уның рухи бәрәкәттәр тулы нәсихәттәренән һуң, ялтрап торған гәүһәргә әйләнә. Әҙәпһеҙ, тупаҫ йәмғиәттән, бөтә кешелеккә юл күрһәтеп, Ҡиәмәткә ҡәҙәр күк көмбәҙендә балҡыясаҡ сағыу йондоҙҙар ише иҫ киткес намыҫлы, лайыҡлы шәхестәр үҫеп сыға.

Һинд океанындағы төпһөҙ упҡындарға торошло әхлаҡһыҙ йәмғиәт, Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) рухиәте нуры һәм күркәм әхлағы нәтижәһендә шәфҡәт, йомартлыҡ, фиҙакәрлек йәһәтенән Эверестан да юғары күтәрелә, Аллаһ бар ҡылған бөтә барлыҡҡа шәфҡәт күҙе менән ҡарарға өйрәнә.

Әсәһе ҡулынан ҡыҙын йолҡоп алып ҡомға күмгән ҡырағай әҙәм иреп юҡҡа сыға, уның урынына миһырбанлы, фиҙакәр, һиҙгер йөрәкле, күҙҙәренә йәш тулған кеше килә. Исламды ҡабул иткәс, ҡаты күңелле **Ғүмәр** юғала, оло йөрәкле, һиҙгер, киң күңелле **Хәлифә Ғүмәр** пәйҙә була. Ул тирә-йүндәге һәр нәмәгә үҙен яуаплы итеп тоя: *«Ефрат буйында бер бәрәс юғалһа ла, бының өсөн Аллаһ минән һорар кеүек тойолдо миңә».*[5]

Эфиоп Вәхши хәҡиҡәт юлына баҫҡанға ҡәҙәр ысын мәғәнәһендә ҡанэскес бәндә булһа, Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) нәсихәттәренә күндәмлек менән буйһоноп, тура юлды тапҡас, ихлас, уйсан, йомшаҡ күңелле сәхәбәгә әүерелә. Үле рухиәтлеләр, хәҡиҡәт юлына баҫҡанға ҡәҙәр дейеү тырнағы аҫтында йөрөгәндәй, әшәке сифаттар, ҡырағай йолалар ҡорбаны булһа, хәҡиҡәт юлы йәншишмәһенең саф һыуын уртлап, әхүәле рухиәләре аҙашҡандарҙы, йонсоу йөрәктәрҙе һыйындырырлыҡ төйәккә әүерелә. Тол ҡатындар, етемдәр, йәберләнгәндәр уларҙың шәфҡәте һәм миһырбанлығы күләгәһендә төйәк, йыуаныс, яҡлау таба.

Йөрәктәрҙең гүзәл рәүештә яңырыуы тураһында Исламдың билдәле хоҡуҡ белгесе **Карафи** шулай ти:

5. Ибн Әби Шәйба, *Мусаннаф,* VIII, 153.

*«Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) башҡа мөғжизәләр бирелмәгән хәлдә лә, оло йөрәкле сәхәбәләр ҙә (уның тәрбиәһен күргән) уның пәйғәмбәрлегенә етерлек дәлил булыр ине».*[6]

Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә сәхәбәләрҙе **«өлгөлө быуын»** итеп тасуирлай. Изге аятта әйтелә:

**«Мөһәжирҙәрҙән һәм ансарҙарҙан элек килгән һәм уларға эйәреүселәрҙән Аллаһ ҡәнәғәт ҡалды, улар ҙа Аллаһтан риза булды…»** (Тәүбә, 100)

Беҙ – **Пәйғәмбәребеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өммәте, уның менән беҙҙең арала 1400 йыл ята. Уның **сәхәбәһе** булыу мөмкинлегебеҙ юҡ, әммә Ҡиәмәткә ҡәҙәр пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өммәтенең **«мөһәжирҙәр һәм ансарҙар артынан эйәреүселәр»** затынан булыу мөмкинлеге бар.

Әгәр беҙ, **мөһәжирҙәр** һымаҡ, ялғандан - хәҡиҡәткә, ямандан - яҡшыға, гонаһтарҙан - Аллаһтан ҡурҡыуға, мин-минлектән - киң күңеллелеккә, үҙемселектән фиҙакәрлеккә күсә алһаҡ;

әгәр беҙ, **ансарҙар** һымаҡ, бөтә көсөбөҙҙө Аллаһ диненә хеҙмәт итеүгә һалһаҡ һәм йәберләнгән, яфа сиккән диндәштәребеҙ менән йомарт булһаҡ, ул саҡта беҙ - ин шә Аллаһ - оло йөрәкле сәхәбәләр юлынан барған һәм уларҙың эшен дауам иткәндәрҙән булырбыҙ.

Фиҙакәр сәхәбәләр Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шәкерттәре булған кеүек, беҙ ҙә уның өммәте һәм шәкерттәре, беҙгә лә, Ҡиәмәт алдындағыларға, шул уҡ изге аяттар һәм фатихалы хәҙистәр юл күрһәтеүсе.

**Пәйғәмбәребеҙҙән** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) беҙҙе нисәмә быуат айырһа ла, уға яҡынлығыбыҙ һәм Аллаһ алдындағы дәрәжәбеҙ **Аллаһтан ҡурҡа белеү** серенә генә бәйләнгән. **Пәйғәмбәребеҙ (**салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) был хәҡиҡәткә ҡағылышлы әйткән:

*«Миңә иң яҡын кешеләр, ҡайҙа һәм кем генә булмаһындар, – Аллаһтан ҡурҡыусылар».* (Әхмәт, V, 235; Хәйсәми, IX, 22)

6. Карафи, *эль-Фурук*, Дарус-Сәләм, 2001, IV, 305.

Икенсе бер хәҙисендә ул былай ти:

*«Хаҡтыр, минең ысын дуҫтарым – Аллаһтан ҡурҡыусылар».* (Әбү Дауыт, Фитан, 1/4242)

Намыҫлы сәхәбәләр Раббыбыҙға һәм Уның Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) яҡынайыу маҡсатында Уларҙың нәсихәттәрен, ҡушҡандарын фиҙакәрлек менән тормошҡа ашырған кеүек, беҙгә лә шундай уҡ тырышлыҡ һалыу лазым.

Юғары ҡиммәттәргә ҡоролған иң һоҡланғыс цивилизацияны булдырған сәхәбәләрҙән үрнәк алыу, дин юлында арымай-талмай хеҙмәт итеү кәрәк беҙгә. Һәр цивилизация үҙенә ярашлы кешене тыуҙыра. Беҙ - йәше 14 быуат булған, хозурлыҡ осоронда (сәғәҙәт ғасырында) нигеҙ һалынған цивилизация вәкилдәре, тимәк шул быуат рухында йәшәргә, булған ғилемде түкмәй-сәсмәй киләһе быуындарға тапшырырға тейешбеҙ.

**Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Минең өммәтем ямғыр ише – нимә яҡшы булыры билдәһеҙ: уның башымы, әллә аҙағымы».* (Тирмиҙи, Әҙәп, 81)

Фекерләп ҡарайыҡ:

✓ Бөгөн бәрәкәтле ошо ямғырҙың шифалы тамсыһы булыр өсөн етерлек тырышлыҡ күрһәтәбеҙме?

✓ Ғаләмгә шәфҡәт булып килгән Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өммәтенә ниндәй өлөш индерәбеҙ?

✓ Халәтебеҙ «шәфҡәт өммәте» атамаһына тап киләме?

✓ Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) *«мин уларҙы һағынам»* тип әйткән киләсәк быуын тәҡүәлеләре сафына беҙ инә алабыҙмы?

✓ Рәсүлуллаһ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм оло йөрәкле сәхәбәләр һалған юлдан атлайбыҙмы? Әллә донъяуи һәм нәфселе теләктәребеҙ беҙҙе ситкә алып китәме?

✓ Рәсүлуллаһтан (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм уның сәхәбәләренән өлгө алыу урынына, хаҡтан мәхрүм ҡалғандарға ҡарап тынысланып, үҙебеҙҙе буш өмөттәр менән йыуатмайбыҙмы?

✓ Намыҫлы сәхәбәләр балаларын нисек тәрбиәләгән? Тәбиғиндәрҙең ниндәй быуынын тәрбиәләгән улар? Балаларыбыҙға ни кимәлдә етди рухи тәрбиә бирәбеҙ? Балаларыбыҙға яуаплы ҡарайбыҙмы? Телевизор, интернет, медиа һәм насар мөхит йоғонтоһонан ҡурсалайбыҙмы?

Илаһи йәһәттән ҡарағанда, беҙҙең заман наҙанлығы һәм Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) осоро наҙанлығы араһында айырма юҡ. Элекке замандағы һымаҡ көслөләр көсһөҙҙәрҙе йәберләй, залимдар ҡануниәтте аяҡ аҫтына һалып тапай, үҙҙәрен һәр саҡ хаҡлы тип иҫәпләй. Бер үк енәйәттәр быуаттан-быуатҡа күсеп йөрөй.

Ул заманда гонаһһыҙ яңы тыуған ҡыҙ балаларҙы, әсәләренән тартып алып, тереләй ергә күмгәндәр, сөнки ул үҫкәс ғаиләне хурлыҡҡа төшөрөр тип уйлағандар йәки артыҡ тамаҡ итеп күргәндәр. Заманыбыҙҙың наҙан кешеләре, кеше үлтереүсе врачтарға таянып, тағы ла ҡәбәхәтерәк енәйәттәр эшләй – тыумаҫ борон балаларының ғүмерен өҙә. Аллаһ, Ҡиәмәт көнө иҫәп-хисабын тасуирлап, Изге аятта былай ти:

**«…тереләй ергә күмелгән сабый ҡыҙ баланан: ни сәбәпле һине шулай ҡылдылар, тип һорар ваҡыт еткәс!»** (Тәкүир, 8-9)

Замандың кеше үлтереүсе врачтарын, һис шикһеҙ, ауыр иҫәп-хисап һәм Илаһи киҫәтеү буйынса ғазаплы яза көтә.

Енәйәткә барып, аҡларлыҡ сәбәпһеҙ балаларын йәлләттәргә биреүселәрҙән һорарға кәрәк ине:

«Раббыбыҙ биргән йәнде ҡыйырға кем уларға хоҡуҡ биргән?! Йәшерен серҙәрҙе һин беләалаһыңмы ни?! Киләсәгеңде һин ҡайҙан беләһең? Һин бөгөн йәнен ҡыйған балаң, бәлки, иртәгә терәгең, таянысың булыр ине. Япа-яңғыҙ ҡалып, мохтажлыҡ кисергәндә, бәлки, ул һинең ярҙамсың булыр ине…»

Тимәк, ниндәй генә быуатта йәшәмәһен, әгәр ул Раббыбыҙ ҡанундарына ярашлы тәрбиәләнмәһә, аят һүҙҙәре менән әйткәндә, ул – «**залим»** һәм **«яһил»**, йәғни, ситән тыш ғәҙелһеҙ һәм сиктән тыш наҙан.[7]

Аллаһтан һәм Уның Илсеһенән (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) алыҫ тороп йәшәлгән һәр быуат – томана наҙанлыҡ быуаты. Һәр быуаттың Аллаһтың һәм пәйғәмбәрҙәрҙең нәсихәттәре менән төҙәтелмәгән ҡырағайлығы, йәбер-золомо бер иш...

Заман, урын, тормош шарттарының, декорацияларҙың үҙгәреүе кеше тәбиғәтен үҙгәртмәй. Бушты-бушҡа ауҙарып, тормоштан шау ләззәт көҫәгән заманыбыҙ кешеһе VII быуаттағы наҙан бәҙәүиҙән гардеробынан башҡа тағы нимәһе менән айырыла?

Һығымта яһап шуны әйтергә мөмкин: заманында **Пәйғәмбәребеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡырағай наҙан халыҡты төҙәтергә ярҙам итеп, хозурлыҡ осоро йәмғиәте булдырған кеүек, әлеге иманһыҙлыҡ, рухиәтһеҙлек һаҙлығына батҡан йәмғиәтте Уның шәфҡәт һулышы ғына шөкөр итә белгән, аһәңле йәмғиәткә әйләндерә аласаҡ.

Йәмғиәт кисә уға мохтаж булған кеүек, бөгөн дә уға мохтаж һәм Ҡиәмәткә ҡәҙәр ҙә мохтаж буласаҡ, сөнки уның йәшәү бүләк итә торған принциптары – бөтә замандар өсөн рухи тыныслыҡ табыуҙың берҙән-бер рецебы.

Заман сиктәре юйылған Миғраж төнөндә Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Йәннәт тә, Йәһәннәм дә, Ҡиәмәткә ҡәҙәр өммәттең өҫтөнә төшәсәк бөтә хәлдәр һәм һынауҙар ҙа күрһәтелә, уларҙың күбеһе фетнә хаҡындағы хәҙистәрҙә ентекләп тасуирланған.

Ҡыҙғаныста ҡаршы, беҙҙең замандарҙа «тарихи» тип аталған алым **Пәйғәмбәребеҙҙең нәсихәттәре** актуаллеген хаталы рәүештә сикләй. Был алым яҡлылар фекеренсә, күп шәриғәт аяттарының срогы үткән һәм улар беҙҙең заманға тап килмәй. Мәҫәлән, Ҡөрьәндә бирелгән мираҫ хоҡуғы хаҡындағы закон үҙгәртелгән. Ошо алым

7. әл-Әхзәб, 72.

яҡлылар ҡайһы бер Илаһи әмерҙәрҙе тормошобоҙҙан алып ташлау өсөн бөтә көсөн һала.

Йәнә бер хаталы фекер: «Әгәр бөгөн Аллаһ Илсеһе килһә, беҙ уға буйһонасаҡбыҙ, әммә хәҙер икенсе ваҡыт, һәм беҙ үҙ методтарыбыҙҙан баш тартмаясаҡбыҙ», йәғни Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) менән килгән хәҡиҡәттәр – әстәғәфируллаһ - «архивҡа оҙатыла».

Һис шикһеҙ, Ислам – Ҡиәмәткә ҡәҙәр хәҡиҡи булған дин – дингә ҡаршы булғандарҙың мөртәтлектәренән таҙа, саф. Аллаһ алдындағы берҙән-бер хәҡиҡи, камил дин – Ислам.

Мосолман өммәтен тарҡатырға маташҡан ул мөртәттәр – шаҡшылар. Беҙ, мосолмандар, иғтибарлы һәм зирәк булырға, үҙебеҙҙе һәм йәш быуынды ундай фетнәселәрҙән ҡурсаларға тейешбеҙ.

**Пәйғәмбәребеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) яраҡкан сәхәбәһе **Абдуллаһ бин Ғүмәргә** (раҙыйаллаһу ғәнһү) һәм уның йөҙөндә Ҡиәмәткә ҡәҙәр бөтә өммәткә шундай нәсихәт биргән:

*«Әй, Ибн Ғүмәр! Динеңә нык тотон, динеңә нык тотон! Ул – һинең тәнең һәм ҡаның.* ***Дини ғилемде кемдән алыуыңа иғтибарлы бул! Дини ғилемде тура юлдан барыусы ғалимдарҙан ал, тура юлдан яҙлыҡҡандарҙан алма!»*** (Хатыб әл-Бағдади, *әл-Кифайя фи ғильмир-ривайя*, 121-се бит)]

**Аллаһу Тәғәлә тура юлдағы аяҡтарыбыҙҙы нык ҡылһын! Хаҡты хаҡ тип танып, шуға эйәрергә һәм ялғанды ялған тип танып, унан баш тартырға насип итһен! Һөйгән ҡолдары юлынан беҙҙе тайпылдырмаһын! Аллаһу Тәғәлә мәңгелек тормошта беҙҙе һөйгән һайлам ҡолдары менән бергә тергеҙһен!**

**Әмин!**



Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары нәсихәте

# Мәүләнә Йәләлетдин Руми ﷺ - 2

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Кешеләрҙең һәммәһе белә: Пәйғәмбәребеҙ Мөхәммәт Әхмәт, салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм, аҡылына, зирәклегенә тиңдәр юҡ. Тик һәр бер аҡыл һуңғы Пәйғәмбәргә бирелгән Илаһи ғилемдәрҙе аңларға ҡадир түгел».***

***«Илаһи үәхи менән килгән ғәҙәттән тыш күренештәрҙе һәм йәшерен ғилемде аҡыл менән төшөнөү мөмкин түгел, сөнки улар кеше аҡылы һәм логикаһы һыйҙыра алмаған юғары рухи донъяларҙан».***

***«Илаһи үәхигә ярашлы ҡылынған ғәмәлдәрҙе лә әҙәм аҡылы ҡайһы саҡ «иҫәрлек» тип ҡабул итә. Ә ҡайһы саҡ был ғәмәлдәр аптырата, шаҡ ҡатыра. Илаһи үәхиҙе аңлау өсөн, аҡыл Илаһи үәхи камиленә күтәрелергә тейеш, йәғни аҡылдың танып белеү тәрәнлеге рухи ғилем камиленә тиң булырға тейеш».***

***«Хатта Аллаһ менән һөйләшкән пәйғәмбәр Муса (ғәләйһиссәләм) йәшерен ғилемдәргә эйә Хызыр тирәһендәге ғәҙәттән тыш хәлдәрҙе аңлай алмай. Эй, аҡылы менән көн итеүсе, хәлдәр улай тора икән, әйт: сыҫҡан аҡылына хас аҡылдың нимәгә хәжәте бар?»***

***«Иҫеңдә тот: туҙан бөртөгө үлсәүҙә тау менән ярыша башлаһа, үлсәүҙең көлө күккә осасаҡ».***

***«Пәйғәмбәребеҙ Мөхәммәттең, салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм, фатихалы юлында аҡылыңды ҡорбан ит һәм әйт: «Миңә Аллаһы Тәғәлә етә».***

[Иман йөрәк һәм һүҙ менән Аллаһу Тәғәләнең барлығын, берлеген һәм беҙгә тапшырылған хәҡиҡәттәрен раҫлағанда, һайлаған юлының хаҡ булыуына күңелендә шик-шөбһәгә урын ҡалмағанда барлыҡҡа килә. Хәҡиҡи иман аҡыл һәм танып белеү аша түгел, йөрәк менән раҫлана.

Иманлы әҙәм күҙгә күренмәгән, аҡыл менән төшөнөп булмаған йәшерен хәҡиҡәттәрҙе йөрәгендәге күндәмлек менән шикләнмәй ҡабул итә.

Дин аҡылға эйә булғандарҙы ғына ғәмәлдәре өсөн яуаплы тип иҫәпләй. Аллаһ бик күп аяттарҙа ҡолдарын уйланырға, фекерләп ҡарарға саҡыра. Был йәһәттән аҡыл – бөйөк Илаһи бүләк. Әммә, башҡа бәрәкәттәр кеүек үк, аҡыл – ике осло таяҡ ише, уны игелектәр ҡылыу өсөн дә, яманлыҡтар өсөн дә файҙаланырға була. Мәҫәлән, Иблис, эгоистик һығымталары менән, Аллаһу Тәғәләнең әмеренә ҡаршы сыға һәм мәңгелек ҡәһәр ала.

Илаһи ҡанун-ҡағиҙәләрҙән тәрбиә алған аҡыл ғына әҙәмде хәҡиҡәткә һәм изгелеккә йүнәлтергә һәләтле. Хәҡиҡәтте таныуҙа аҡылдың офоҡтары тар. Әҙәмдең күреү, ишетеү һәләте сикле булған кеүек, аҡыл менән танып белеүҙең дә сиге бар. Иге-сиге булмағанды мөмкинлектәре сикләнгән нәмәләр менән танып белеү - өмөтһөҙ эш. Икһеҙ-сикһеҙ океанды ғәҙәти стаканға һыйҙырыу мөмкин түгел. Шуға күрә ысын мөьмин-мосолман, Раббыһына һәм Уның Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бөтә күңеле менән буйһоноп, аҡыл менән танып белеү мөмкин булмаған, ғәйептән килгән, йәшерен нимәләргә лә ышаныр.

Миғраж, Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) күккә олғашыу ваҡиғаһын ғына алайыҡ. **Ғаләм Ғорурлығы - Пәйғәмбәребеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡөрәйш мөшриктәренә Исра һәм Миғраж хаҡында һөйләрҙән алда былай ти:

– Эй Ябраил! Ҡәүемем мине яҡламаясаҡ!

**Ябраил** (ғәләйһис-сәләм) әйтә:

– **Әбү Бәкер** яҡлар һине. Ул – **ситдыҡ** (ғәҙел). (Ибн Сәғд, I, 215)

Ысынлап та, Миғраж ваҡиғаһы тураһында ишеткәс, мөшриктәр аҡыл һыйҙыра алмаған был мөғжизәне мосолмандарҙы диндән биҙҙереү маҡсатында файҙаланмаҡсы була һәм шунда уҡ Әбү Бәкергә юл тота. Улар зәһәр көләмһерәп әйтә:

– Һинең иптәшең раҫлауынса, ул бер төн эсендә Мәсджидүл-Аҡсала булған, шунан күккә олғашҡан һәм таң атҡансы кире Мәккәгә әйләнеп ҡайтҡан. Һин быға нимә тиерһең?

Намыҫлы Әбү Бәкер (разыйаллаһу ғәнһү), саҡ ҡына ла ҡаушамайынса, былай тип яуап бирә:

– Ул нимә генә әйтмәһен – бөтәһе лә хаҡ! Уның ялған һөйләүен күҙ алдына килтереү һәм был хаҡта уйлау ҙа мөмкин түгел! Ул нимә әйтһә лә, мин алдан уҡ уға ышанам...

Мөшриктәр бик аптырай:

– Тимәк, һин уның һүҙҙәрен раҫлайһың? Бер төн эсендә уның Бәйтүл-Мәҡдискә барып ҡайтыуына ышанаһың?

Әбү Бәкер (разыйаллаһу ғәнһү) шундай яуап бирә:

– Эйе! Бында ғәжәпләнерлек нимә бар? Аллаһ менән ант итеп әйтәм, көндөҙмө, төндәме, ул миңә Аллаһтан үәхи инеүе тураһында әйтә икән, мин һис шикләнмәй быны раҫлайым. (Үәхи индереүсе үҙенең ҡолон Үҙе теләгән урынға алып бара алмаймы ни?)

Шунан Әбү Бәкер (разыйаллаһу ғәнһү) был мәлдә Ҡәғбә эргәһендә булған Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) янына китә. Булып үткән ваҡиға хаҡында Пәйғәмбәрҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) үҙ ауыҙынан ишеткәс, ул әйтә:

– Һин хаҡты һөйләнең, йә Рәсүлуллаһ!

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), уның ярҙамынан бик тә ҡәнәғәт була:

– *Эй Әбү Бәкер! Һин – **ситдыҡ**!* (Ибн Хишам, II, 5)

Һис шикһеҙ, был рухи ныҡлыҡ һәм Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тулы ышаныс, тоғролоҡ Ситдыҡтың иман көсөнә

бәйле була. Уның тураһында оло йөрәкле **Ғәли** (разыйаллаһу ғәнһү) әйткән:

*«Һин гәрәсәттәр ҙә ҡуҙғата алмаған ҡаҡшамаç ҡая ише, һәм хатта көслө ер тетрәүе лә һине урыныңдан ҡуҙғата алмай!»*[8]

[Һуңғы ваҡытта, дингә һөжүм йышыраҡ һәм аяуһыҙыраҡ була барғанда, беҙ, иманлылар, әленән-әле тоғролоҡҡа һынау үтәбеҙ. Бөгөн беҙ үҙҙәрен «ғилем эйәһе» тип таныҡкан һәм етерлек белеме һәм тәжрибәһе булмаған мосолман йәмғиәттәрен эстән ҡаҡшатыуҙы маҡсат итеп ҡуйған, хәҡиҡәттән алыç булған уйҙырмалары менән туйындырырға маташҡан шәрҡиәтселәрҙе күрәбеҙ.

Ҡайһы берҙәре, философияның бер нисә идеяһын һәм логикаһын өйрәнеп алып, Ҡөрьән һәм Сөннәнең баһаһын төшөрөргә маташҡан бәхетһеҙ бәндәләр. Аҡса, нәфсе һәм дан ҡапҡанына эләгеп, хәҡиҡәттәрҙе үҙ файҙаһына борорға ынтылыусы аҙашҡан әҙәмдәр ҙә бар. Аҡылдары һайлығын, йөрәктәре боҙоҡлоғон Ислам диненә ауҙарыусылар ҙа юҡ түгел.

**Шәйех Мәүләнә** быуаттар аша ошо ғәмһеҙҙәргә мөрәжәғәт итә:

***«Танауың сәскәләр хуш еçен тоймай икән, раузаны шелтәләмә!»***

[Шәйех, әйтерһең дә, шундай нәсихәт бирә: «Әгәр һин Ҡөрьән мөхитенә инеп уйлана һәм уны тормошҡа ашырған Сөннәне ҡабул итә алмайһың икән, алабарманлыҡ күрһәтеп, уларҙан хата эҙләмә, йөрәгеңдән хата эҙлә!»

Хаҡтыр, үҙенең наҙанлығын таныған кешене хаҡ юлға баçтырыу еңел. Үҙен бөтәһенән дә аҡыллыраҡ тип иçәпләгән, мин-минлеге хаттин ашҡан тиçкәре иçәрҙәрҙе тура юлға төшөрөү ауыр.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Күпселек ҡазалар пәйғәмбәрҙәр башына төшкән: битһеҙҙән инсафлы әҙәм тәрбиләләү – ауыр һынау».***

---

8. Әбү Нуғайм, *Мәғрифәтүс-Сахаба,* I, 264.

[**Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), Ҡиәмәт етер алдынан буласаҡ буталсыҡлыҡ дәүере хаҡында һөйләгәндә, шуны ла әйткән:

*«...Шундай заманалар етер: фасиҡ, дәһри һәм мөшриктәр иманлылар кеүек хәбәр һөйләр һәм мөьминдәр менән бәхәсләшер!»* (Хәким, *Мустадрак*, IV, 504/8412)[9]

Ысынлап та, беҙҙең заманда иман юлынан алыҫ торған, Ҡөрьән һәм Сөннәгә үҙҙәре теләгәнсә тәфсир ҡылған, динде төҙәтергә, тәҡүәле мөьминдәргә аҡыл өйрәтергә маташҡан бик күп тарихсыларҙың, реформа яҡлы дин белгестәренең һәм, Ислам таҙалығы өсөн тигән булып, мосолмандар менән көрәшеүселәрҙең, тура юлдан тайпылдырырға маташыусы наҙан фәйләсүфтәрҙең пәйҙә булыуы ул һүҙҙәрҙең дөрөҫлөгөн раҫлай.

Ул буш ҡыуыҡтарға иғтибар иткәнсе, мосолмандарға, имандарын яңыртып, ун дүрт быуат элек үк был аҙашҡандар хаҡында хәбәр иткән Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тағы ла нығыраҡ рәхмәтле булыу һәм уға тоғролоҡ һаҡлау лазым.

Һис шикһеҙ, беҙҙең көндәрҙә Аллаһу Тәғәләгә һәм Уның Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡарата күндәмлек мәсьәләһендә йөрәктәрендә хасталыҡ булғандар аҡылдары танып белә алмаған ҡайһы бер Илаһи хәҡиҡәттәргә шик белдерә йәки уларҙы нәфселәре ҡабул итә алмай. Шиктәре, шайтан ҡотҡоһо менән ҡушылып, сикле аҡылдары менән Исламдың төп сығанаҡтарын тикшереүгә этәрә.

Әммә Ислам – аҡылыңа хуш килгән бер өлөшөн алып, оҡшмағанын атып бәрә торған әйбер түгел. Ислам – ул бер бөтөн. Уны тулыһынса ҡабул итмәгән, раҫламаған әҙәм иманлы була алмай. Ислам бүлгеләүҙе, өлөштәргә айырыуҙы рөхсәт итмәй. Ҡөрьәнде тотош инҡар итәме, әллә кескәй генә бер өлөшөнмө – әҙәм яҙмышы өсөн айырма юҡ, ике осраҡта ла был уны иманһыҙ итә.

Мосолман – Исламдың бөтә нигеҙҙәрен ҡабул итеүсе һәм Аллаһу Тәғәләнең һәм Уның Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм)

9. Бохари, Ғилем, 24.

әмерҙәрен ауырһынмайынса үтәүсе, күндәмлек һәм йөрәгендәге рәхмәт хистәре менән буйһоноусы.

Бөгөнгө заманда изге нәмәләргә, Ислам ғалимдарына, хоҡуҡ мәктәптәренә һәм айырыуса Сөннәгә ҡара яғып, Исламдың бәҫен төшөрөргә маташыусыларға гүзәл яуап - үҙебеҙҙә **«ситдыҡ»** сифаттарын, йәғни оло йөрәкле **Әбү Бәкергә** (раҙыйаллаһу ғәнһү) хас булған ҡаҡшамаҫ тоғролоҡ, күндәмлекте тәрбиәләү, иманыбыҙҙы нығытыу, Ҡөрьәнгә, Сөннәгә, Ислам цивилизацияһы ҡаҙаныштарына таяныу һәм уларҙың тәрбиәһен алған өлгөлө шәхестәренә эйәреү ул.

Ислам ҡиммәттәренә һөжүм Ҡиәмәткә ҡәҙәр дауам итәсәк һәм ул иман һынауы булып торасаҡ. Аллаһҡа күндәмлекте ҡалҡан итеп, иман менән рухланып үтәйек ул һынауҙарҙы. Һынауҙарҙа нығынып, тағы ла көслөрәк булайыҡ.

Ялған идеяларға тап булған мөьминдәргә ифрат та иғтибарлы булыу мөһим. Үҙ һөнәрен яҡшы белгән дайвер, иң тәрәнгә сумып, һоҡланғыс күренештәрҙе тамаша ҡыла. Тәҡүә мөьмин дә, циркуль бағанаһы шәриғәттә ныҡ торһа, ҡалған 72 төркөмдөң ҡараштарын өйрәнеп сәйәхәт итә ала. Әммә йөҙә белмәгәнгә диңгеҙ төптәренә сумыу хәүефле.

Ҡөрьән һәм Сөннә мәҙәниәтен тейешле кимәлдә аса алмағандарға, шәрҡиәтселәрҙең диалектик алымдары нигеҙендә ҡоролған ялған идеялары менән ағыуланып, уларҙы хәҡиҡәт тип ҡабул итеү, бик булмаһа улар менән һоҡланыу ҡурҡынысы янай.

Шәрҡиәтселәр, беҙҙең заманда Ислам хаҡында фекер йөрөткәндә, уны башҡаларҙан ҡабул иттереү өсөн, ялғандарын ун хәҡиҡәт менән сорнай. Улар, шул алымды ҡулланып, белеме һай йәки Аллаһтан ҡурҡыуы етерлек булмағандарҙың иманы менән уйнай.

Һәр иманлы әҙәм, ғилеме етмәү сәбәпле күңеленә шик керһә, тәҡүәле мөьминдәргә мөрәжәғәт итеп, мәсьәләнең асылына төшөнөргә, шик-шөбһәнең киңәйеүенә юл ҡуймайынса, унан ҡотолорға тейеш. Ул, салих заттар менән бәйләнеш тотоп, рухиәтен даимән һаҡларға бурыслы.

Бер нәмәне хәтерҙән сығармау лазым: ауырыу философия менән зарарланған аҡыл мөртәтлеге әҙәмде һуңғы һулышында ла, ҡәберҙә лә, Ҡиәмәттә лә, Мәхшәр майҙанында ла, ғәмәлдәрен Үлсәүгә һалғанда ла, Сират күперендә лә ҡотҡармаясаҡ. Аллаһу Тәғәләгә һәм Уның Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тәрән һөйөү, ихлас күндәмлек һәм саф тоғролоҡ – мәңгелек сәғәҙәткә ирешеүҙә берҙән-бер капитал.

Икенсе яҡтан, емештәре мул ағасҡа ғына таштар яуа. Бур иҫкемоҫҡо йыйыусының кибетен түгел, ҡиммәтле биҙәүестәр магазинын талай. Бәс, шулай булғас, ялған диндәр кешелеккә бер нимә лә бирә алмаған беҙҙең заманда Хаҡ динебеҙ Исламға һөжүмдәр йышайыуына аптырарға ярамай.

Ул һөжүмдәр Ислам менән бәйләнешебеҙҙе ҡаҡшатыу урынына уның ҡиммәтен тағы нығыраҡ таныуыбыҙға, динебеҙгә йәнә нығыраҡ һөйөү һәм тоғролоҡ менән уҡталыуыбыҙға сәбәпсе булһын.

Өлгөлө быуын булған оло йөрәкле сәхәбәләр Аллаһу Тәғәләгә һәм Уның Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) күңелдәрендә шул ҡәҙәр оло һөйөү һәм тоғролоҡ һаҡлаған, инҡар итеүселәрҙең, мөшриктәрҙең һәм фасиҡтарҙың һүҙҙәренә ҡолаҡ та һалмайынса, күп осраҡта Илаһи әмерҙәрҙең хикмәте тураһында ла уйланмайынса, йөрәктәре тулы шатлыҡ менән шулай әйткәндәр: “سَمِعْنَا وَ اَطَعْنَا: **«Беҙ ишеттек һәм буйһондоҡ!»**[10]

Рухи ыҙа-һыҙланыуҙарын һәм нәфсеһе тетрәнеүҙәрен Аллаһу Тәғәләгә һәм Уның Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) күндәмлек ҡаҙанында ҡайнатып, улар рухи тыныслыҡ тапҡан. Аллаһ Илсеһен (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) улар яҡындан белгән һәм уға һүҙһеҙ буйһонған, ер бәхетенә ҡарағанда уның йөрәгендә бәләкәй генә урын биләүҙе артыҡ күргән, бының өсөн үҙ-үҙҙәрен ҡорбан итергә лә әҙер булған. Иман һоҡланыуы менән улар шулай тип әйтер булған: *«Минең йәнем, минең милкем, булған бөтә нәмәм Һиңә фиҙа булһын, о Рәсүлуллаһ! Әмер генә бир!»*

10. Бәҡара, 285.

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) янында үҫкән **Ғүмәрҙең** улы **Абдуллаһ** (разыйаллаһу ғәнһүмә) улы кескәй генә сағынан уның үрнәгенә таянып эш итергә тырышҡан. Мәҫәлән, ул Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡойонан һыу эскәнен күргән, үҙе лә эленән-әле килеп унан һыу эскән; ағас күләгәһендә ултырғанын күргән һәм үҙе лә ҡайһы саҡ шул ағас күләгәһендә ултырған; ҡаяға һөйәлеп ултырғанын күргән һәм үҙе лә ҡаяға һөйәлеп ултырыр булған. Ул Пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) эйәреүен шулай аңлатҡан:

*«Беҙ бер ни белмәгәндә, Аллаһу Тәғәлә беҙгә Пәйғәмбәребеҙҙе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ебәргән. Рәсүлуллаһ нимә генә эшләһә лә, беҙ шуны эшләйбеҙ».*[11]

Намыҫлы сәхәбәләр, Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әмерҙәренә иғтибарлы һәм һиҙгер булған кеүек, ғәмәлдәренә, хис-тойғоларына ла иғтибарлы, һиҙгер булған. Уларға уның ниндәйҙер изге ғәмәл менән мәшғүл булыуын күреү ҙә еткән, шунда уҡ ул ғәмәлдең кәрәклеген аңлатыу ихтыяжы юҡҡа сыҡҡан һәм ул ғүмер буйы үтәлергә тейешле Сөннәгә әүерелгән. **Әнәс** (разыйаллаһу ғәнһү) әйткәнсә:

*«Берҙән-бер көндө Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Духа намаҙын уҡығанын күрҙем. Шул көндән башлап уны һис ҡасан ҡалдырманым».*

Был хәҙиҫте белдереүсе Шәйех Хәсән Басри шулай ти:

*«Намыҫлы Әнәстең ул һүҙҙәренән һуң, мин дә ул намаҙҙы ҡалдырмаҫ булдым». (Тәбарани, Әүсат, II, 68/1276)*

Ә оло йөрәкле **Ғәли** (разыйаллаһу ғәнһү) һүҙҙәренән уның Аллаһ Илсеһен (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шул ҡәҙәр ныҡ һөйөүен, яҡын күреүен тоябыҙ:

*«Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) баҫҡанын күрһәк, беҙ ҙә баҫа, ултырғанын күрһәк, беҙ ҙә ултыра инек». (Әхмәт, I, 83)*

Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Аллаһ әмеренә ярашлы ғәмәл ҡылыуын намыҫлы сәхәбәләр яҡшы төшөнгән. Уның

11. Ибн Мәджә, Иҡама, 73; Әхмәт, II, 65, 94; IV, 78.

остазы һәм тәрбиәсеһе – Аллаһ. Ул үҙ теләктәренә ярашлы хәбәр һөйләмәй, Аллаһтан төшкән үәхиҙе генә еткерә. Раббыбыҙ күп кенә Изге аяттарҙа быны раҫлай:

**«Рәсүлгә итәғәт иткән кеше, ысынлыкта, Аллаһҡа итәғәт иткән булыр...»** (Нисә, 80)

**«**(Рәсүлуллаһ!) **Әйт: «Әгәр Аллаһты яратһағыҙ, миңә эйәрегеҙ (Исламды ҡабул итегеҙ). Аллаһ та һеҙҙе яратыр һәм гонаһтарығыҙҙы ярлыҡар…»** (Ғимран, 31)

**«…Пәйғәмбәр һеҙгә нимә бирһә, шуны алығыҙ, нимәне алыуҙы тыя, уны алмағыҙ...»** (Хәшер, 7)

Шуға күрә намыҫлы сәхәбәләр Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әмерҙәрен шунда уҡ тормошҡа ашырған, хикмәтен аңлаймы-юҡмы, уны сикле аҡылы үлсәүенә һалып тормаған. Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәр ғилемде кеше аҡылын бар ҡылған Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләнән алған. Әҙәмдәр араһындағы иң камил аҡыл эйәһе булған Аллаһ Илсеһенә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) эйәреү – күп һанлы шик-шөбһәләр әсирлегендәге кеше өсөн иң ҡулайы, иң дөрөҫө.

Һуңғы ваҡытта ишәйеп киткән, «Беҙгә Ҡөрьән етә!» принцибын алға һөрөп, асылда Сөннәне – Ҡөрьәндең тере тәфсирен түбәнәйтергә маташыусы төркөмдәргә ҡарата уяу булыу кәрәк. Тәбиғиндәр быуынынан булған фикһ һәм хәҙистәр ғалиме **Әйүб әс-Сахтиәни** (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) былай ти:

*«Сөннә хаҡында һүҙ барғанда берәү: «Ҡалдыр уны! Ҡөрьәндән берәй нәмә һөйлә!» тиһә, бел: үҙе аҙашҡан был әҙәм башҡаларҙы ла аҙаштыра».*[12]

**Имам Әвзаи** (рәхмәтуллаһи ғәләйһи), фикһ һәм хәҙистәр ғалимы, был һүҙҙәргә шундай аңлатма бирә:

*«Сәбәп шунда: Сөннә Ҡөрьәнде тәфсирләү өсөн килгән».*

12. Хәким, *Мәғрифәтү Улюмиль-Хәҙис*, 65 бит; Хатыб әль-Багдади, *әль-Кифая фи Ғильмир-Ривая*, 16 бит.

Хаҡтыр, Сөннәгә мөрәжәғәт итмәй тороп, Ҡөрьәнде нисек тормошҡа ашырыуҙы белеп булмай. Мәçәлән, Ҡөрьән үләкһә ашауҙы тыя, әммә беҙ Сөннәнән беләбеҙ: тотҡанда үҙ үлеме менән үлеүе билдәле булған балыҡты ашарға ярай. Изге Ҡөрьәндә йома намаҙын ҡылырға әмер ителә, әммә уны ҡасан, ни рәүешле ҡылыу кәрәклеген беҙ Сөннәнән беләбеҙ.

**Усман** (раҙыйаллаһу ғәнһү) хакимлығы осоронда Басрала ҡазый вазифаһын үтәгән **Ғимран бин Хөсәйенгә** (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) бер әҙәм килә һәм былай ти:

– Һеҙ беҙгә ҡайһы бер хәҙистәрҙе бирҙегеҙ, ләкин Ҡөрьәндә беҙ уларҙың сығанағын күрмәнек.

Ғимран (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) шулай тип яуап биргән:

– Ҡөрьәндә һәр ҡырҡынсы дирһәмдән бер дирһәм зәкәт биреү кәрәклеге хаҡында аңлатма бармы? Ә нисә һарыҡтан, нисә дөйәнән зәкәт биреү хаҡында?

Кеше быларҙы инҡар иткәс, Ғимран (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) әйткән:

– Яҡшы, быларҙың һәммәһен беҙ ҡайҙан белдек? Ә беҙ Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) аша белдек, – һәм йәнә шуға миçалдар килтергән.[13]

Изге аяттарҙа әйтелә:

«(Әй Минең Илсем!) **Уның менән Имен Рух** (Ябраил) **инде.** **(**Аллаһтың ҡолдарын) **киçәтеүсе** (өгөтсө) **булһын тип, һинең күңелеңә** (Ҡөрьән) **индерелде. Ғәрәпсә асыҡ итеп индерелде».** (Шүғәрә, 193-195)

Изге Ҡөрьәнгә Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) 23 йыллыҡ пәйғәмбәрлек тормошонда аңлатма бирелә. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) рухиәтенән үҙ өлөшөбөҙҙө алмай тороп, уның әхлағына төрөнмәй тороп, уның Сөннәһенә эйәрмәй

13. Әбү Дауыт, Зәкәт, 2/1561; Ибн Әби Ғасым, әс-*Сунна,* II, 386; Тәбәрани, *эль-Муґджәмуль-Кәбир,* XVIII, 219.

тороп, Ҡөрьәнде аңлау ҙа, уға ярашлы йәшәү ҙә мөмкин түгел. **Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Берәйегеҙ рәхәт йәшәүгә бирелеп, Ҡөрьән тыйған хәрәмдәрҙән башҡа хәрәмдәр юҡ тип әйтәме әллә?! Белегеҙ: Аллаһ менән ант итеп әйтәм, мин өгөтләнем дә, бойорҙом да һәм күпте тыйҙым да. Дәүмәле буйынса, улар Ҡөрьән кеүек, ә, бәлки, күберәктер ҙә...» (Әбү Дауыт, Харадж, 31-33/3050);*

*«Хаҡтыр, миңә Ҡөрьән һәм шуға торошло бүләк ителгән (Сөннә)! Абай булығыҙ, рәхәтләнеп йәйелеп ятып, һауалы әҙәм ошондай һүҙҙәр әйтәсәк көндәр яҡын: «Ҡөрьәнгә генә эйәрегеҙ! Ҡөрьәндә хәләл тип тапҡанды – хәләл тип иҫәпләгеҙ, ә харам тип тапҡанды – харам тип иҫәпләгеҙ!» (Әбү Дауыт, Сөннә, 5/4604; Әхмәт, IV, 131)*

Шулай итеп, Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) киҫәткән көндәргә, йәғни бөйөк Сөннәне түбәнәйтергә һәм инҡар итергә маташҡан көндәргә килеп еттек. Үҙебеҙҙе лә, киләсәк быуындарҙы ла заманыбыҙ болаларынан йолоп ҡалыр өсөн, динебеҙҙе дөрөҫ өйрәнеү лазым.

Пәйғәмбәребеҙ Сөннәһе – Ҡөрьәнгә ярашлы нисек ғәмәл ҡылырға кәрәклеген аңлатыусы юл күрһәткес, шуға күрә Сөннәгә ҡаршы сығыу, көсәйә барып, Изге Ҡөрьәнде лә аямаясаҡ, һөҙөмтәлә Исламға һәм Аллаһҡа ла ҡағыласаҡ.

Тәбиғиндәр быуынының бөйөк ғалимы **Абдуллаһ бин Дайләми** (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) әйткән:

*«Миңә тапшырылғанса, диндең юҡҡа сығыуы Сөннәне ҡалдырыуҙан башланасаҡ. Ышҡылып, арҡанептәре берәмләп өҙөлгән кеүек, Сөннәне берәм-берәм ҡалдырыу ҙа диндең юҡҡа сығыуына алып киләсәк». (Дарими, Муҡаддима, 16/98)]*

**Аллаһу Тәғәлә Үҙ шәфҡәте менән һаҡлауға бирелгән Ҡөрьән һәм Сөннәне ҡурсалаусы итһен беҙҙе! Аллаһтың ризалығына ирешергә ынтылыусы тәҡүәле ҡолдары иҫәбенә индерһен!**

**Әмин!**

Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары нәсихәте

# Мәүләнә Йәләлетдин Руми ﵀ - 3

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Бойҙай сәсеп, арпа сығыуы мөмкин булған хәлме?»***

[Мәңгелектә беҙ был донъяла ҡылғандарыбыҙҙың әжерен аласаҡбыҙ. Бөгөн тормош бураҙнаһына нимә һалһаҡ, иртәгә Әхирәттә шуның уңышын йыясаҡбыҙ. Хаҡтыр, иман яҡтылығынан, рухи энергетика менән тулы ғибәҙәттәрҙән ситтә, яманлыҡты, ғәҙелһеҙлекте арттырған нәфсеңде уҙындырып, күңел асып үткәргән донъя тормошоноң ҡыҫҡа төнө мәңгелектең сыуаҡ таңы менән алмашына алмай. Фани донъя ялтырауыҡтарына күңел бағлау – һуңғы һулышыңдың ғазабы, ә ғәмһеҙ көлөүең – тамуҡтағы аһ-зарыңдың башы.

Мәңгелек сәғәҙәт ҡояшы Илаһи асыштар тулы тормош юлы үткән, шөкөр итә белгән саф йөрәктәр һәм яҡты йөҙҙәр өсөн сыға.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Юҡлығын белә тороп, нимәнелер эҙләү – эҙләмәүгә тиң».***

[Фани донъя – мәңгелек донъя тормошо һатылған баҙар. Ул баҙар шул уҡ ваҡытта һынауҙар урыны ла. Әүрәткес вәсүәсәләре менән ҡыҙыҡтырып торған был тормош донъяға килеүебеҙҙең асыл маҡсатын онотторорға һәләтле. Шуға күрә донъя баҙарында эҙләгән нәмәңә иғтибарлы булыу, хәҡиҡи тормоштоң Әхирәттә булыуын онотмау лазым.

Һынауҙар урыны булған был донъяла тауарыңды тейешле урындан эҙләү кәрәк. Мәңгелек бәхетен эҙләгән Аллаһ ҡолона

гонаһкәрҙәр баҙарына яҡын бармау, нәфсе витриналарын ҡарауҙан тыйылыу, Иблис ҡотҡоһо кибеттәренә яҡын юлламау иң яҡшыһы.

Аятта әйтелгәнсә: **«Аллаһ мөьминдәрҙең малдарын, йәндәрен** (үҙҙәренә биреләсәк) **йәннәт биреп һатып алды…»** (Тәүбә, 111)

Аҡылы булған әҙәм донъя баҙарында Хаҡ Тәғәләбеҙҙең ризалығын һатып алырға тырышыр. Ә бының берҙән-бер юлы – Изге Ҡөрьәндең һәм фатихалы Сөннәнең яҡты мөхитенә инеү. Тура юлға төшә алһаҡ, Илаһи яҡтылыҡ мәңгелек ҡотолоу, Йәннәт, Раббыбыҙ менән осрашыу юлын яҡтыртыр.

Илаһи яҡтылыҡтан баш тартып, нәфсебеҙ артынан китһәк, Иблис ҡотҡоһона эйәрһәк, хаталы философияларға йәки ялған диндәргә эйәрһәк, үҙебеҙҙе һәләкәткә һәм ҡурҡыныс язаларға дусар итербеҙ.

Хәҡиҡи тормош мәңгелек тормош икәнлеген белмәгән вайымһыҙ кеше үҙе юлсы булған ваҡытлы төйәгебеҙ байлыҡтарына теше-тырнағы менән йәбешә. Байлығы, милке уны һаҡлар, хатта ки үлемһеҙлек тә бирер тип уйлай ул. Салих заттарҙың береһе ундай еңел аҡыллы вайымһыҙҙарға шулай тигән:

*«Фани донъянан мәңгелекте һорама! Ул үҙе мәңгелек түгел, нисек ул уны һиңә бирә алһын!?»*]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Эй, һандуғас! Ҡышҡы саҫҡауҙа бар тирә-йүнгә күпме зарланырһың? Эй, наҙлы телле ҡошсоҡ! Ер ыҙаларына һыҡтау һәм илауҙың нимәгә хәжәте? Йәнең һөйгәненә атлыға икән, ас күҙеңде һәм тоғролоҡто данла! Сәнскеләрҙе онот һәм раузаны маҡтап йырла! Раузаның тамыр, һабаҡтарына ҡарама, таждарына баҡ! Нимәһе менән ылыҡтыра һине фани донъя?! Һин хыялланған донъя иң юғары донъяларҙан да юғары!»***

[Шәйех Мәүләнә метафора юлы менән раузаға ғашиҡ булған һәм йәш аралаш һөйөүе хаҡында йырлаған һандуғас образы аша Аллаһты һөйөүселәрҙе Раббыһына хәҡиҡи һөйөү әҙәбенә өйрәтә. Раббыһын һөйөүсе мөьмин, алтындың яйлап ҡатышмаларҙан азат булғаны кеүек, һөйөүенең ихласлығына һынау рәүешендә бик күп вәсүәсәләр,

ауырлыҡтар аша үтә, яйлап иман камиллығына ирешә. Ғибәҙәттәре һәм Аллаһ ризалығын өмөт итеп ҡылған ғәмәлдәре менән бәйле ҡыйынлыҡтары – мөьминдең Раббыһын һөйөүгә имтиханы.

Иман юлындағы әҙәм Аллаһтың мөрәжәғәтен онотмаҫҡа тейеш: **«Иман килтерҙек** (бер Аллаһҡа инандыҡ) **тип әйткәндән һуң, ауырлыҡтар аша һыналмабыҙ, беҙҙе иғтибарһыҙ ҡалдырырҙар, тип уйлайҙармы әллә кешеләр?»** (Ғәнкәбүт, 2)

Һынауҙар һәр мәлдә лә актуаль. Һынау-имтиханһыҙ тормошто теләп зарланғансы, ҡыйынлыҡтарҙы тыныс күңел менән ҡаршы алырға өйрәнергә, иманыңдың ихласлығын һәм Раббыңа күндәмлекте һәр даим раҫлап торорға кәрәк.

Тасаввуф – «зарланыуҙы онотоу сәнғәте». Еңелме, ауырмы, Илаһи тәҡдиргә ҡәнәғәт булып, Аллаһтың ризалығына ирешеү юлы ла ул. Хаҡ мөьмин бит яҡшыһы ла, яманы ла Раббыбыҙ тарафынан ебәрелгәнен яҡшы аңлай. Аллаһ үҙенең ҡолон шәфҡәте менән дә, асыуы менән дә һынауы ихтимал.

Хаҡ Тәғәләне һөйөүселәр белә: Һөйгәне биргән ғазаптар – бал, ауырлыҡтар – шәфҡәт. Ауырлыҡтар – сафланыу, гонаһтарыңды йойыу һәм әхүәле рухиәндең офоҡтарын бейегәйтеү ул. Бәләләр – йәшәү бәрәкәте, улар оҫта табиптың әсе дарыуы, хирургтың ағзаларҙың зарарланған өлөшөн ҡырҡып ташлауы.

Тормош ниндәй генә бүләктәр әҙерләп ҡуймаһын, улар һәр даим Раббыһына «хәмд» (маҡтауҙар), «шөкөр» (ҡәнәғәтлек) халәтендә. Тупаҫ йәндәрҙе Раббыһынан йөҙ сөйҙөрткән, асыу, ризаһыҙлыҡ упҡынына ташлаған яфалар оло йөрәкле ҡолдарҙың йөҙөн дә сытайтмаҫ. Раббыһына оло һөйөү йөрөткәндәрҙең йәне юлындағы сәнскеләргә иғтибар итмәҫ, шул юл алып барған асыл маҡсатҡа төбәлгән булыр. Шуға күрә ҡаҙалған сәнскеләрҙе лә улар, әжергә биреләсәк гүзәл Раузаны иҫтә тотоп, риза булып ҡабул итер, асыуға төрөлгән шәфҡәтте, һынауҙар төбөндә ятҡан Илаһи һөйөү серен күрер.

Бәлә-ҡазалар, ҡайғы-яфалар Хаҡ Тәғәләнең шәфҡәтһеҙлеге булһа, Ул быларға яратҡан ҡолдарын донъялыҡта дусар итмәҫ ине.

Иң ауыр һынауҙарҙы Аллаһ яратҡан ҡолдарына ебәреүен беләбеҙ, шуға ҡарамаҫтан, ҡаты һынауҙарҙа ла тәҡүәле мөьминдәр күңел тыныслығын юғалтмай, яҙмыш һынауҙарына ҡәнәғәтлек белдереп һәм Раббыһына оло һөйөү менән бөтә кешелеккә үрнәк булып тора.

Иҫ киткес ҡаты һынауҙар аша үткән **Пәйғәмбәребеҙҙе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), Таифтә таштар менән бәргеләйҙәр һәм ул, ҡулын күккә күтәреп, Раббыһына шулай тип доға ҡыла:

*«Эй Мәрхәмәтлеләрҙең Мәрхәмәтлеһе! Әгәр Һин миңә асыуланмаһаң, мин үҙем дусар булған ҡыйынлыҡтарға иғтибар ҙа итмәм! Эй Раббым! Һин минән риза булғанға ҡәҙәр мин Һинең ярлыҡауыңды үтенәм...»* (Ибн Хишам, II, 29-30; Хәйсәми, VI, 35)

Хәҡиҡәт серен асҡан һөйгән йөрәктәр өсөн Илаһи һынауҙар - хаҡ һөйгәндәрҙе ялғандарынан айырыусы үлсәү. Шағир бик гүзәл әйткән:

*Һаҡла һөйгәнеңә тоғролоҡто, ауырлыҡты «ыҙа» тип әйтмә,*

*Йән һөйгәнен «залим» тиеүселә осоҡ һөйөү булмаҫ йәренә!*

Хаҡтыр, ундай рухи бейеклеккә һәр кем күтәрелә алмай. Иләктә иләнеп, һелкәүестә һелкенеп, һынауҙар аша үткәндәр генә уға ирешер.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Ҡанат нығытмаған ҡошсоҡ оянан осоп китергә теләһә, ул бесәйҙәргә буштан килгән табыш ҡына була».***

[Һәр халәт һәм камилдең үҙенә ярашлы шарттары бар. Әгәр шул шарттарға тап килмәгән әҙәм юғары камилдәргә ынтылһа, ҡанаттары нығынмай ояһынан осоп төшкән ҡошсоҡ йәки йөҙә белмәй сөңгөлгә һикергән әҙәм кеүек, үҙен һәләкәткә дусар итер...

Йәғни, әҙәм бөтә аспекттарҙа ла – физик һәм рухи, үҙ сиктәрен белергә тейеш. Салих заттар әйткәнсә, *«Әҙәм өсөн үҙ етешһеҙлектәрен белеүҙән дә юғарыраҡ ғилем юҡ!»*

Шуға күрә, үҙеңдең етешһеҙлектәреңде күрмәйенсә, юғары рухи камилгә күтәрелгәндәрҙең ғәмәлдәренә, халәтенә оҡшарға тырышыу һәм шуны күрһәтеү – рыя ҡатышҡан хаталы ғәмәл. Нәфсеңде

ҡәнәғәтләндереү өсөн, рухи авторитеттар дәрәжәһенә, халәтенә ҡағылған һүҙҙәрҙе үҙләштереү, уларға оҡшарға тырышыу әҙәмдең әхүәле рухиәһенә зыяндан башҡа файҙа бирмәй.

Мәҫәлән, юғары рухи заттарҙың Аллаһ ихтыярына ризалығын сағылдырған *«Һинең Асыуың миңә Шәфҡәтең кеүек үк яҡын... Байбыҙмы, ас-яланғасбыҙмы – айырма юҡ...»* ише һүҙҙәрен кимәле түбән тупаҫ әҙәмдәрҙең ҡабатлауы Илаһи тәҡдиргә үҙенә күрә ҡаршы сығыу. Әгәр Аллаһ ҡоло һорағанды бирә ҡалһа, тегеһе бик тә аянныслы хәлдә ҡаласаҡ.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Аллаһ юлында ҡайһы бер мөьминдәргә уттар аша үтергә тура килә. Ялҡын аша үтергә йөрьәт итһәң, үҙеңә баҡ һәм хәл ит: Ибраһим пәйғәмбәргә (ғәләйһис-сәләм) хас сифаттар бармы һиндә? Ут һәр кешене түгел, «Ибраһимдарҙы» ғына аяй һәм көйҙөрмәй!..»***

***«Әйтәйек, һин Ибраһим (ғәләйһис-сәләм) шикелле боттарҙы емереп ташлай алаһың, ә үҙ кәүҙәңде, уның шикелле, рухиәтең ботҡа әйләнмәһен өсөн, утҡа ата алырһыңмы?»***

***«Әйтәйек, ҡулыңа Муса пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) таяғы килеп эләкте, ти. Әммә уны, ғәләмәт ҙур йыланға әйләндереп, ҡулыңда тотоп ҡалырлыҡ көс табырһыңмы?»***

***«Әйтәйек, һулышың Ғайса пәйғәмбәрҙеке (ғәләйһис-сәләм) ише шифалы һәм ул әруахтарҙы терелткән доға һиңә билдәле икән, ти. Әммә һулышың әруахтарға йән өрһөн өсөн, шифалы һөйөү ярҙамында үлгәндәрҙе терелтһен өсөн, ирендәрең шулай уҡ гонаһһыҙмы?»***

***«Әгәр намыҫлы Ғәли Хәлифтең (раҙыйаллаһу ғәнһү) ҡылысы - «Зөлфиҡар» - ҡулыңа мираҫ булып килеп эләкһә? «Зөлфиҡар»ҙы ҡулыңда тоторға көсөң етерме?»***

[Пәйғәмбәрҙәрҙең, әүлиәләрҙең, Раббыһына күндәмлек менән шөкөр ҡылып, мөғжизә һәм кәраматтар күрһәтеүе беҙҙең өсөн асыл маҡсат түгел. Беҙгә, һоҡланып һәм рухланып, үҙ халәтебеҙҙә, үҙебеҙ

көн иткән шарттарҙа Аллаһ юлында тырышлыҡ күрһәтеүебеҙ өсөн кәрәк былар.

Зәғиф һәм камил булмаған бәндәнең, бер минутлыҡ илһамға алданып, тәҡүәле һәм камиллыҡ үрендәге заттарға хас сифаттарҙы үҙендә күрергә маташыуы үҙ асылыңды аңлап етмәүҙән килә. **Ибраһим пәйғәмбәрҙең** (ғәләйһис-сәләм) «Мин Ғаләмдәр Раббыһына буйһондом» һүҙҙәрен ҡабатлап, уның уттан имен ҡалыуын үҙең дә ҡабатларға тырышу был... Йөрәге Ибраһимдың (ғәләйһис-сәләм) рухи кимәленә етмәгәнгә ул зарар һәм һәләкәт кенә алып киләсәк.

Аллаһтың һайлам ҡолдары бәлә-ҡазалар, яфалар һынауын һорамаған, ләкин бәлә килһә, уны тыныс, түҙемле, ҡаҡшамаҫ ныҡлыҡ менән ҡаршы алған, сөнки улар белгән: Аллаһ ҡоло күтәрә алмағанды йөкләмәҫ, һынауҙар менән бергә уларҙы үтеү өсөн Аллаһтан сабырлыҡ та килер. Ҡайғылар килһә, үҙҙәренең зәғифлеген танып, улар Аллаһтың ярҙамына, шәфҡәтенә һыйынған, Раббыһы алдындағы эске мәҙәни әҙәпте ентекле һаҡлаған.

«Аллаһ иң ҙур һынауҙарҙы яратҡан ҡолдарына бирә» тип, үҙеңә бәлә-ҡазалар һорау – әҙәптән йыраҡ наҙанлыҡ. Аллаһу Тәғәлә ул һораған һынауҙы бирһә, әммә уны үтер өсөн көс бирмәһә, шул баҫырау аҫтында ҡалып, ул иҙеләсәк бит.

Хозурлыҡ осорондағы бер ваҡиға быны яҡшыраҡ аңларға ярҙам итер.

**Әнәс** (раҙыйаллаһу ғәнһү) шундай хәлде бәйән иткән:

«**Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хәлһеҙләнгән, ябыҡҡан бер ауырыуҙың хәлен белергә бара һәм шулай тип һорай:

*- Һин Аллаһҡа берәй доға менән мөрәжәғәт иткәйнеңме?*

Ауырыу былай ти:

- Эйе, мин шулай тип һораным: «О Аллаһ, миңә мәңгелек тормоштағы язаларыңды алдан, ошо тормошта бир!»

**Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) уға былай тип әйтә:

*- Сөбханаллаһ! Һинең быға көсөң етмәйәсәк. Шулай итеп доға ҡылып булмай инеме ни:*

رَبَّنَآ اٰتِنَا فِى الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِى الْاٰخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ

**«Йә, Раббым, беҙгә донъяла ла яҡшы тормош бир, Әхирәттә лә беҙҙе йәннәткә урынлаштыр. Беҙҙе йәһәннәмдән ҡотҡар!»** (Баҡара, 201)

Ауырыу, ошо доғаны әйткәс, һауыҡҡан». (Мөслим, Зикр, 23; Тирмиҙи, Дәғүәт, 71/3487)

Йыш ҡына кешеләрҙән шундай һүҙҙәрҙе ишетергә мөмкин: «Мин шулай тип, былай тип доға ҡылдым, тик ул ҡабул булманы». Доғаның ҡабул булыу - булмауы телеңдән бигерәк әхүәле рухиәңә, йәғни ауыҙыңдан осоп сыҡҡан һүҙҙәрҙән бигерәк йөрәгең ихласлығына, Аллаһҡа яҡынлығыңа бәйле.

Доға мәҙәниәтен үтәү, һүҙҙәреңә үтә лә иғтибарлы булыу лазым. Илһам килгәндә, бөйөк һүҙҙәр һөйләү, көсөңдән килмәгән вәғәҙәләр биреп ташлау, сиктән уҙыу – ҡолдо ҡыйын хәлгә ҡуя.

Сәхәбәләрҙең береһе **Абдуллаһ бин Ғәмр** (раҙыйаллаһу ғәнһү) көн һайын ураҙа тоторға, һәр төн ғибәҙәттә булырға һәм Ҡөрьән уҡырға ҡарар итә. **Пәйғәмбәребеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), был турала белгәс, ғибәҙәттәрҙе ҡыҫҡартырға тәҡдим итә, йәғни ай эсендә өс тапҡыр ураҙа тоторға һәм бер тапҡыр Ҡөрьәнде уҡып сығырға; тәненең дә, ғаилә ағзаларының да, туған-тыумасаһының һәм ҡунаҡтарының да уға хоҡуғы булыуын һәм шуларҙы үтәү үҙе үк изгелек булыуын төшөндөрә.

Абдуллаһ (раҙыйаллаһу ғәнһү), күберәкте атҡара алыуы хаҡында әйтеп, ныҡышыуын дауам итә һәм Пәйғәмбәребеҙҙән (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ғибәҙәттәрҙе гел арттырыуҙы һорай. Һөҙөмтәлә, ул үҙ өҫтөнә көн аша ураҙала булыуҙы күҙ уңында тотҡан Дауыт ураҙаһын тотоуҙы йөкмәй һәм аҙна һайын Ҡөрьәнде уҡып сығырға тейеш була, Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) кәңәштәре хикмәтен аңлап етмәй. Бер заман ул ҡартая, элекке кәре китә, биргән һүҙен тота алмай башлай һәм шундай үкенес белдерә:

«Ах, теге саҡ Рәсүлуллаһ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткәнсә эшитһәмсе!»[14]]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Изге Ҡөрьән Илаһи пәйғәмбәрҙәрҙең рухи донъяһын һәм сифаттарын тасуирлай. Изге Ҡөрьәнде уҡый һәм уның бойороҡтарын үтәй башлайһың икән, пәйғәмбәрҙәр һәм әүлиәләр менән таныша алдым, тип иҫәплә! Ләкин һин әгәр Изге Ҡөрьәнде уҡый башлап, уға эйәрмәйһең һәм уның әхлағын алмайһың икән, пәйғәмбәрҙәрҙе һәм әүлиәләрҙе күреүҙән һиңә ни файҙа?!»***

[Тасаввуф – Ҡөрьән һәм Сөннә юлы. **Пәйғәмбәребеҙҙең** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм уның хәҡиҡи рухи вариҫтары булған Аллаһтан ҡурҡҡан ғалимдарҙың һәм мәғрифәт нурына ҡойонған әүлиәләрҙең маҡсаты – кешеләрҙе күңелгә тыныслыҡ биргән Ҡөрьән һәм Сөннә мөхитенә йүнәлтеү. Шулай итеп, Пәйғәмбәребеҙҙән (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм камил остаздарыбыҙҙан ни кимәлдә хәҡиҡи файҙа алыуыбыҙ Ҡөрьән һәм Сөннәгә ни кимәлдә эйәреүебеҙгә бәйләнгән. Имам-хатиптар лицейында уҡыған осорҙан бер миҫал килтереп киткем килә.

**Яман Дәдә** булараҡ билдәле фарсы теле уҡытыусыһы **Абдулҡадир Кәчәуғлы** христиан динен тотҡан һәм хәҡиҡәт юлына **Мәүләнә Румиҙың** *«Мәснәүиҙәре»* арҡаһында баҫҡан. Аллаһты һәм Уның Илсеһен (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бөтә күңеле менән һөйгән, хәҙер инде мәрхүм булған уҡытыусы грамматиканан беҙгә бер ни тиклем материал бирә ине лә, таҡтаға Мәүләнә Румиҙың бер нисә бәйетен яҙып, күҙ йәштәре менән оҙаҡ итеп уны аңлата ине. Бер тапҡыр унан былай тип һораныҡ:

- Остаз, ни өсөн һеҙ Мәүләнә һәм уның *«Мәснәүиҙәре»* хаҡында күп һөйләйһегеҙ? - Һәм ул беҙгә нәсихәтле яуап бирҙе:

- Улым, Мәүләнә мине, ҡулымдан етәкләп, Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ишегенә алып килде, хәҡиҡәт юлын

14. См. Бохари, Саум 55, 56, 57, Тәһәджүд 7, Әнбиә 37, Никах 89; Мөслим, Сыйам, 181-193.

табырға сәбәпсе булды. Мине кем уттан әрсәләүе хаҡында күпме һөйләһәм дә аҙ булыр!

Хәҙер иһә Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм тәҡүәлеләр рухиәтенән ни кимәлдә файҙа алыуыбыҙҙы баһалайыҡ. Уйлап ҡарайыҡ:

- Әгәр беҙ Пәйғәмбәребеҙҙе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм Аллаһтың һөйгән тәҡүәле ҡолдарын яратабыҙ икән, уларға ни кимәлдә эйәрәбеҙ?

- Әгәр Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һәм Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары яныбыҙҙа булһа, беҙҙең халәтебеҙҙе һәм ғәмәлдәребеҙҙе хуплар инеме?

- Улар, тоғролоғобоҙ кимәлен баһалап, йылмайып ҡарар инеме, әллә – Аллаһ һаҡлаһын – шелтә һүҙҙәре ишетер инекме?]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Тән танһығы бесән кәбәненә алып барыр, рухи ынтылышың – гөл-баҡсаға!»***

***«Ҡорбанға салыр алдынан хайуанға бесән һәм арпа ашаталар, ә йөрәге илаһи нурға туйынған кеше «тере Ҡөрьәнгә» әйләнә!»***

[Әҙәм балаһында фани һәм рухи башланғыстар бергә ҡушылған. Ерҙән бар ҡылынған тән өсөн физик ниғмәттәр кәрәк булһа, Аллаһу Тәғәләнең Үҙ рухынан өлөш алған әҙәм йәне рухи ниғмәттәргә мохтаж.

Рухи аҙыҡ – тәүге нәүбәттә, иман, шулай уҡ Аллаһты таныу, һөйөү, ихласлыҡ, Аллаһтан ысын ҡурҡыу, ғилем һәм хикмәт кеүек рухи бәрәкәттәр. Ул аҙыҡты алған йән Раббыһына ышанысы рәүештә яҡыная. Рухи аҙыҡтан тайшанып, физик тәненә генә иғтибар биреүселәр, киреһенсә, тупаҫлана, аңралана һәм вайымһыҙға әйләнә. Мәғрифәт нурынан үҙ өлөшөн алған хикмәт эйәһе күркәм әйткән:

*«Был донъя – аҡылы булғандар өсөн Илаһи серҙәр, хикмәттәр һәм сәнғәт донъяһына сумыу, ә иҫәрҙәр өсөн – ашау һәм ләззәттәр».*

Вайымһыҙ кеше бер көн килеп ҡорбан рәүешендә ер ҡуйынына бирәсәк фани ҡабырсағын тәмле-татлы менән тултырыу ҡайғыһын ғына белә, зыян-фәлән тейеүҙән һаҡлай, төрлө ләззәттәр биреп күңелен күрә, ә һалған көсөнөң остоғон да рухиәтенә аҙыҡ биреүгә йүнәлтергә уйламай.

Ә бит кеше башҡа мәхлүктәр араһында рухи тормошона әһәмиәт биреүе менән айырылып тора. Раббыһы менән осрашыуға ынтылып, әҙәм ни ҡәҙәр рухи ихтыяждары хаҡында борсолһа, Изге Ҡөрьән һәм Сөннәне етәксе итеп алып, ни ҡәҙәр «камил кеше» булырға ынтылһа, хәҡиҡи кешелек намыҫын һәм бәҫен шул ҡәҙәр күтәргән булыр.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Ҡарттар сынаяҡ киҫәгендә йәштәр ҙур көҙгөлә күргәнгә ҡарағанда ла күберәкте күрә».***

[Бала сағында әҙәм туҡтауһыҙ уйын менән мәшғүл, ҡырҡ йәшкә тиклемге осор – әүҙемлек осоро, ә ҡырҡтан һуң - тәрән уйланыуҙар осоро. Олоғая килә тормош тәжрибәһе арта. Әҙәм, төрлө сәбәптәрҙең ниндәй эҙемтәләргә алып килеүен күҙәтеп, теге йәки был ваҡиғаның ни менән тамамланырын алдан тоя, һиҙемләй башлай.

Изге Ҡөрьәндә лә Аллаһ, беҙгә һабаҡ булһын өсөн, элек йәшәгән халыҡтар хаҡында бәйән итә, кешенең һәм йәмғиәттең үҙ ғәмәлдәре әжерен татыуын күрһәтә: яҡшылыҡ сәскәндәр – яҡшылыҡ ура, яманлыҡ сәскәндәр – яманлыҡ ура.

Киләсәккә ышаныс менән ҡарарға теләгәндәр үткән ваҡиғаларҙан, бай тәжрибә туплағандарҙың өгөтөнән нәсихәт алырға тейеш. Билдәле бит, бөйөк нәсихәттәрҙән ҡасҡандар, үҙ-үҙҙәрен бәлә-ҡазаларға дусар итеп, әсе һабаҡ ала…]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Төн нимә менән йөклө, шуны тыуҙыра».***

[Төндәре рухи ҡараңғылыҡ эсендә булғандарҙың көндәре рухи яҡтылыҡ менән балҡымай. Төн ҡиммәтен аңламағандар көн ҡиммәте хаҡында ла уйлана белмәй. Төндө моңһоҙ йоҡлап үткәргәндәрҙең

көнө рухиәтһеҙ үтә, шуға күрә йәндәребеҙҙе, йоҡоға аманат итеп тапшырып, тупаҫлыҡҡа дусар итмәйек.

Таң алды ишетә белгән һиҙгер йәндәр өсөн ғәжәйеп Илаһи билдәләр менән тулы. Татлы таң еле күңелдәргә тыныслыҡ һирпкәндә, сәскәләр нәзәкәтле хуш еҫ бөрккәндә, теүәл сәғәте менән уянған әтәстәр мөьминдәрҙе Хаҡ Тәғәләбеҙҙе зекер итергә саҡыра башлай. Был мәлдә Раббыбыҙ Үҙенә яҡынайырға телгән ҡолдарына иҫ киткес мөмкинлектәр бүләк итә.

Таң мәлен ғибәҙәттә үткәргән Аллаһ ҡоло рухи ниғмәттән ауыҙ итә, киләһе көндө йөрәген гонаһтарҙан, ғәмһеҙлектән ҡурсаларлыҡ, яманлыҡҡа ҡаршы тора алырлыҡ юғары рухи халәттә ҡаршы ала. Ошо юғары халәтте киләһе төнгә ҡәҙәр һаҡлар өсөн, ул күҙен, ҡолағын, телен һәм тәнененң бөтә ағзаларын харамдан һаҡларға тейеш. Күк көмбәҙендәге яңы ай, нурға тулып, тулған айға әйләнгән шикелле, беҙгә лә тормошобоҙҙо көндән төнгә, төндән көнгә рухи энергия менән тулыландырыу лазым.

Аллаһтың бөтә һайлам ҡолдары ла, таң мәленең ғибәҙәттәр өсөн ифрат мөһимлеген аңлап, фатихалы рухи мөхит мәлен ҡулынан ысҡындырмаған һәм башҡаларҙы ла шуға өндәгән.

**Шәйех Баязит Бистами** әйткән:

*«Төндәрем көнгә әйләнмәй тороп, бер генә сер ҙә миңә асылманы».*

Төндәребеҙгә иғтибарлы булһаҡ, таң мәлен тәһәджүд намаҙы, зекер, истиғфар һәм доғалар менән йәнләндерһәк, ин шә Аллаһ, төндәребеҙ көндәрҙән дә яҡтыраҡ булыр.]

**Раббыбыҙ һәммәбеҙгә лә ошо гүзәл халәтте бүләк итһен!**

**Хаҡ Тәғәләбеҙ шәфҡәте менән үлемдең туғаны булған йоҡонан уянырға, баҡыйлыҡҡа күскәнсе, *«Кешеләр төшөндәгеләй йәшәй һәм үлгән саҡта ғына уяна»* хәҡиҡәтен тәрән рәүештә, мөмкин ҡәҙәр иртәрәк аңларға насип итһен!**

**Әмин!..**

*Аллаһтың тәкъвәле колдары нәсихәте*

# Мәүләнә Йәләлетдин Руми رحمه الله عليه

4

Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары нәсихәте

# Мәүләнә Йәләлетдин Руми ﷺ - 4

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Ҡылған намаҙҙарың, көтөүсе һымаҡ, үҙенә тапшырылған көтөүҙе бүреләрҙән һәм башҡа ҡазаларҙан һаҡлай».***

[Раббыбыҙ беҙгә әмер иткән ғибәҙәттәрҙәге фарыз ғәмәлдәр – тыныслыҡ, бәхет-сәғәҙәткә ирешеү сараһы. Аллаһу Тәғәлә намаҙҙарыбыҙға һәм ғибәҙәттәребеҙгә мохтаж түгел. Беҙ улар ярҙамында Раббыбыҙға һыйыныуға мохтаж.

Ғибәҙәттәр - йәнебеҙгә кәрәкле витаминдар, гонаһлы һәм харам булған, беҙҙе Раббыбыҙҙан йыраҡайта торған рухи киҙеүҙәрҙән ҡалҡан.

Борон дошман ғәскәренән ҡәлғәләргә ҡасып ҡотолғандар. Раббыбыҙ ярҙамына өмөт бағлап ҡылынған намаҙарыбыҙ ҙа – гонаһтарҙан, нәфсе һәм шайтан һөжүменән ҡурсалаусы ҡәлғәбеҙ. Намаҙҙарын лайыҡлы ҡылғандар түбәндәге аяттың күрһәтмәһенә ярашлы эш итә: **«Һәр саҡ намаҙҙа Аллаһҡа сәждә итеүселәр»** (Мәғәриж, 23). Раббыһына даимән ғибәҙәт хәлендә. Илаһи ярҙам рәүешендә уларға гонаһ-хаталарға ҡаршы рухи ныҡлыҡ бүләк ителә.

Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә әйтә:

**«Эй, иман килтергән әҙәмдәр, сабыр-түҙем булып, намаҙ уҡып, Аллаһтан ярҙам һорағыҙ. Хаҡтыр, Аллаһ сабыр кешеләр менән бергә»** (Баҡара, 153). Аллаһҡа намаҙ менән мөрәжәғәт итеүҙең игелек килтереүен сағылдырыусы түбәндәге ваҡиға бик нәсихәтле:

«**Ибраһим пәйғәмбәр** (ғәләйһис-сәләм) ғаиләһе менән Мысырға килгәс, Фирғәүен кешеләре Фирғәүен һарайына Ибраһим менән бергә

ҡатыны Сараны ла алып килә, сөнки ул ифрат сибәр була. **Оло йөрәкле Сара**, Фирғәүен - залимдан ярҙам һорап, ике рәкәғәтлек намаҙ уҡый. Фирғәүен уға яҡын килә башлағас, теге, биҙгәк тотҡандай, ҡалтырана башлай. Ҡото алынған Фирғәүен быларға тиҙерәк һарайынан, дәүләтенән сығып китергә ҡуша һәм хатта **намыҫлы Хәжәрҙе** бүләк итеп бирә. Намаҙы арҡаһында, Аллаһ Сараны залим Фирғәүендән ҡурсалай».

Балалар, һуғыштар, гонаһҡа батыуҙар артҡан хәҙерге мәлдә, намаҙҙарыбыҙҙа Аллаһтан ярҙам һорауҙың әһәмиәте ҙур. Беҙ ҙә, заман балаларынан, нәфселе теләктәрҙән һәм шайтан ҡотҡоһонан имен булыр өсөн, ғибәҙәттәрҙең, бигерәк тә намаҙҙың рухи мөхитендә йәшәргә тырышайыҡ. Изге аятта әйтелә:

**«…Хаҡтыр, намаҙ бит боҙоҡлоҡтарҙан, аҡылға һәм шәриғәткә һыймаған нимәләрҙән һаҡлай...»** (Ғәнкәбут, 45)

Намаҙын дөрөҫ ҡылған кешелә оятһыҙлыҡ һәм башҡа әшәке сифаттар булмаҫҡа тейеш. Намаҙ ҡылып та, гонаһтарҙан етерлек дәрәжәлә һаҡланмағандарға намаҙына иғтибарлы булыу, хаталарын асыҡлау һәм уларҙы төҙәтеү лазым. Тәбиғиндәр быуынынан бөйөк имам **Әбүл-Әлиә** шулай тигән:

*«(Хәҙистәр) йыйыу маҡсаты менән берәйһенә барһаҡ, беҙ уның нисек намаҙ ҡылыуына ҡарай инек. Әгәр ул намаҙын яҡшы ҡылһа (хошуғ менән), беҙ, тыныҫланып, «Ул башҡа ғәмәлдәрен дә дөрөҫ ҡыла» тигән ышаныс менән янына ултыра инек.. Әгәр ул намаҙына ҡарата ғәмһеҙ булһа, «Башҡа ғәмәлдәре лә уның ошоға оҡшаш» тигән инаныс менән унан китә инек».* (Дарими, *Мукаддима*, 38/429)

Тимәк, намаҙ – Аллаһ ҡолоноң әхлаҡи танытмаһы, әхүәле рухиәһенең көҙгөһө.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Аҡылыңа кил һәм намаҙҙарыңды тәнең менән генә түгел, йәнең менән ҡыл! Раббыңды онотҡанда, ем сүпләгән ҡоштай маңлайыңды ғына ергә тигеҙеп намаҙ уҡыма!.. Аллаһ Илсеһенең, саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм, һүҙҙәренә ҡолаҡ һал:***

*«Иң ҙур бур – үҙ намаҙынан урлаусы».*

[Аллаһу Тәғәлә Изге Ҡөрьәндең 99 урынында намаҙ хаҡында әйтә, һәм был уның мөһимлегенә дәлил булып тора. Намаҙға саҡырып, Ул «صَلِّ» **«Намаҙ уҡы»**, ғына тимәй, бойора: «اَقِمِ الصَّلٰوةَ» **«Намаҙ ҡыл»**.

Намаҙ ҡылыу – уны бөтә ҡағиҙәләренә таянып үтәү. Йәғни, йән һәм тән аһәңе менән, эске һәм тышҡы шарттарҙы һаҡлап, мотлаҡи ғәмәлдәре менән тейешенсә ҡылыу. Аллаһ намаҙға иç киткес иғтибарлы булыуыбыҙҙы, кәрәкле әҙерлек һәм тәһәрәттән һуң, иң яҡшы кейемдәребеҙҙе кейеүебеҙҙе теләй:

**«Әй, Әҙәм балалары. Намаҙ уҡый торған ергә барғанда, һәр ваҡыт пак кейемдәр кейегеҙ!»** (Әғрәф, 31)

Аллаһу Тәғәлә беҙгә, ҡотолоу өсөн, намаҙҙа «**хошуғ**» (күндәмлек) халәтендә булыуҙы бойорҙо. Ул Изге аятта әйтә:

**«Һис шикһеҙ, мөьминдәр Сәғәҙәткә ирешәсәк. Улар намаҙғибәҙәттәрендә итәғәт менән сәждә итә».** (Мөьминүн, 1-2)

Бер әҙәм **Шәйех Баһауддин Нәкшибәндтән** намаҙҙа «**хошуғ**» халәтендә булыу серен һорағас, Шәйех шундай яуап биргән:

«Дүрт нимә ярҙамында, – һәм түбәндәгеләрҙе һанап сыҡҡан:

*1. Хәләл ризыҡ;*

*2. Тәһәрәт алғанда, вайымһыҙ булмау;*

*3. Тәүге тәкбирҙе әйткәс, үҙеңде Аллаһ ҡаршыһында баçып торғандай хис итеү;*

*4. Намаҙҙан тыш та Аллаһты онотмау».*

Үҙебеҙҙе гонаһтарҙан аралау өсөн, намаҙҙан тыш та күңелебеҙ Раббыбыҙ янында булырға тейеш. Изге аяттарҙа әйтелә бит:

**«…Мәғлүмдер, Аллаһ тураһында уйлағанда, күңелдәр рәхәт тынысlыҡҡа ирешә».** (Рәғд, 28)

**«Аллаһты оноткан һәм шуның арҡаһында Аллаһ та уларҙың үҙҙәренә кем булыуҙарын онотторған кешеләр кеүек булмағыҙ. Улар – Аллаһ юлынан яҙған бәндәләр».** (Хәшер, 19)

Тимәк, мөьмин, намаҙҙа саҡта, Аллаһ үҙен күреп торғандай хис итергә тейеш, юғиһә уның ғибәҙәте буш форма рәүешен генә алыуы ихтимал. **Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Хаҡтыр, кол намаҙ ҡыла, ә уға сауаптың яртыһы, йәки өстән бере, йәки дүрттән бере, йәки биштән бере, йәки алтынан бере, йәки етенән бере, йәки һигеҙҙән бере, йәки туғыҙҙан бере, йәки ундан бере яҙыла».* (Әбү Дауыт, Саләт, 123, 124)

Намаҙҙарыбыҙҙы **Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) намаҙҙарына оҡшатып ҡылыу лазым. **Пәйғәмбәребеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Намаҙҙы мин нисек ҡылһам, шулай ҡылығыҙ...»* (Бохари, Аҙан, 18)

Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) нәсихәте намаҙҙың тышҡы яғына ғына ҡағылмай, тәүге нәүбәттә «хошуғ», күндәмлек менән менән ҡылыуға ҡағыла.

**Пәйғәмбәребеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«...Намаҙ – буйһоноусанлыҡ, күндәмлек һәм итәғәтле булыу...»* (Тирмиҙи, Саләт, 166)

*«Намаҙға баҫҡас, уны ғүмереңдәге һуңғы намаҙ һымаҡ ҡыл!»* (Ибн Маджа, Зөһд, 15)

**Абдуллаһ бин Шиһһир** (раҙыйаллаһу ғәнһү) сәхәбә **Пәйғәмбәребеҙҙең** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) намаҙҙағы халәтен шулай тасуирлай:

*«Бер тапҡыр мин Рәсүлуллаһҡа (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) киттем. Ул намаҙ ҡыла һәм илай ине, нишләптер уның күкрәгенән ҡайнаған ҡаҙан тауышына оҡшаш тауыш килә ине».* (Әбү Дауыт, Саләт, 158)

Мөьминдәр әсәһе **Ғәйшә** (раҙыйаллаһу ғәнһә) шулай һөйләй:

*«Рәсүлуллаh (саллаллаhу ғәләйhи үә сәлләм) намаҙ ҡылғанда, уның күкрәгенән ҡайнаған ҡаҙан тауышына хас тауыштар килә ине. Аҙан башланһа, ул, Аллаh алдына баҫырға йыйынып, тирә-йүндәгеләрҙе күреүҙән туҡтай ине».* (Әбү Дауыт, Саләт, 157; Нәсаи, Сәхү, 18)

Үлтереү ниәте менән яһалған һөжүмдән һуң, оло йөрәкле тәҡүәле хәлиф **Ғүмәр** (раҙыйаллаhу ғәнhү), ҡанһырап, иҫтән яҙа, бик ауыр хәлдә була. Уны бер нисек тә һушына килтерә алмайҙар, әммә намаҙ ваҡыты етеп, берәү ҡолағына килеп, «Намаҙ, әй Ғүмәр!» тиһә, ул ғәжәйеп ихтыяр көсө менән һушына килә һәм шул хәлдә намаҙ ҡыла торған булған. Аҙаҡ шундай һүҙҙәр әйткән:

*«Намаҙҙы ҡалдырғандарҙың Исламда өлөшө юҡ!»* – һәм йәнә иҫтән яҙған.

Алыштарҙың береһендә **оло йөрәкле Алиҙың** аяғына уҡ ҡаҙала. Көслө ауыртыу арҡаһында, уны тартып ала алмайҙар. Шунда Али былай ти:

- Мин намаҙға баҫайым, һәм һеҙ уны тартып алығыҙ! – Һәммәһе лә тап ул әйткәнсә килеп сыға – уҡты бик еңел тартып алалар. Али, намаҙын тамамлап сәләм биргәс, янындағыларҙан һорай:

- Һеҙ нимә эшләнегеҙ? – Уға яуап бирәләр:

- Тартып алдыҡ!

Тимәк, намыҫлы Ғәли (раҙыйаллаhу ғәнhү), намаҙҙа саҡта, әйтерһең, был донъянан айырылған, бөтә күңеле менән ғибәҙәттә булған, хатта физик һыҙланыуҙы ла тоймаған.

Шикһеҙ, намаҙҙағы быңдай рухи тәрәнлек беҙҙең өсөн буй етмәҫлек юғары кимәл, әммә шул камил ғибәҙәткә ирешеү өсөн, бөтә тырышлығыбыҙҙы һалырға тейешбеҙ.

Аллаhу Тәғәлә **«…Сәждә ҡыл. Аллаhҡа яҡынлаш!»** (Ғәләҡ, 19) әмере менән беҙгә Үҙенә яҡынайта торған намаҙ ҡылырға бойора. Шуға күрә, маңлайыбыҙ намаҙ келәменә терәлгәндә, йөрәгебеҙ Раббыбыҙға инәлеп уҡталырға тейеш. Тәнебеҙҙең ҡиблаhы Ҡәғбә булһа, йөрәгебеҙ ҡиблаhы – Аллаh. Һәр намаҙ Миғражыбыҙ булһын

өсөн, Раббыбыҙҙы күрмәһәк тә, Ул беҙҙе һәр ваҡыт күреп тороуын белеп ҡылыу мөһим...

Намаҙҙың мөһим шарттарының береһе – уны ир-аттың мәсеттә бергәләп ҡылыуы. **Пәйғәмбәребеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йәмәғәт менән намаҙ ҡылыуға ҙур әһәмиәт биргән, мәсеткә килеү менән, кемдең барлығын, кемдең юҡлығын ҡарай торған булған. Берәү өс көн рәттән намаҙ ҡалдырһа, уның хаҡында мотлаҡан белешкән, һорашҡан. Әҙәм алыҫ сәфәрҙә булһа - доға ҡылған, өйөндә булһа - хәлен барып белгән, ауырыһа - шифаланыу теләгән.[15]

Киләһе нәсихәтле миҫал **Пәйғәмбәребеҙҙең** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йәмәғәт намаҙына ниндәй әһәмиәт биреүе хаҡында һөйләй.

«Һуҡыр сәхәбә **Абдуллаһ ибн Умм Мәктүм** (раҙыйаллаһу ғәнһү) бер тапҡыр **Пәйғәмбәребеҙҙән** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) былай тип һорай:

- Эй Рәсүлуллаһ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм)! Мәҙинәлә ағыулы йәнлектәр һәм йыртҡыс хайуандар бар. (Уларҙың зыян һалыуынан ҡурҡам. Йәмәғәт намаҙына ҡушылмайынса, өйҙә генә намаҙ ҡылһам ярамаймы?)

**Пәйғәмбәребеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шулай тип яуап бирә:

*«Хәййә ғәләс-саләәәһ» һәм «Хәййә ғәләл-фәләәәх» тигән саҡырыуҙы ишетәһеңме? Ишетһәң, тик торма, мәсеткә кил».* (Әбү Дауыт, Саләт, 46/553)

Нәсихәтле ваҡиға был: мәсеткә оҙатыусыһы булмаған, ағыулы йылан һәм саяндарҙан зыян күреү хәүефе булған һуҡыр сәхәбәгә лә, рухиәтен ҡурсалап, ташлама яһалмай. Эш улай тора икән, һүҙһеҙ ҙә аңлашыла: бер сәбәпһеҙ йәмәғәт намаҙын ҡалдырыу - ҡурҡыныс вайымһыҙлыҡ.

Иман терәге булған намаҙға баҫыу ынтылышын балаларыбыҙҙа кесе йәштән үк тәрбиәләү лазым. Ағасты йәш саҡта бөгөү кәрәклеген

15. См. Хәйсәми, II, 295.

иҫтә тотоп, балаларыбыҙҙы кескенәнән мәсеттәргә йөрөтөргә, бүләктәр менән күңелен күреп, намаҙға өйрәтергә, уның ҡиммәтен һәм мөһимлеген аңлатырға кәрәк. Был мәсьәләлә иғтибарһыҙ һәм ғәмһеҙ булырға ярамай.

Балалар йәннәттә хас паклыҡ менән тыуа. Әммә ата-әсәләр рухи тәрбиә бирмәгән хәлдә, Аллаһ һаҡлаһын, ожмах ҡоштары икенсе йүнәлештә осоп китеүе ихтимал...

Аллаһу Тәғәлә намаҙына етди ҡарамағандар, вайымһыҙҙар хаҡында: **«Ҡайғы уларға!»** тип әйтә икән, намаҙҙан бөтөнләй баш тартыусыларҙың хәлен күҙ алдына килтереүе лә ҡурҡыныс.

Изге аяттарҙа әйтелгәнсә, Йәннәт әһелдәре Тамуҡ әһелдәренән йыраҡтан тороп һораясаҡ:

**«Һеҙ нисек Сәҡәргә килеп эләктегеҙ?» Гонаһлылар әйтер: «Беҙ намаҙ уҡыманыҡ».** (Мүдәҫҫир, 42-43)]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Йөҙ теле булһа ла, ҡиәфәте һәм үҙен тотошо әхүәле рухиәһенә тап килмәһә, уны барыбер телһеҙ, тип иҫәпләйәсәктәр».***

[Һүҙҙәре эске халәтенә тап килмәгән әҙәмдәр ышаныс тыуҙырмай. Әҙәмдең һүҙе ғәмәлдәренә тап килмәй икән, ул һүҙҙәрен матур әхлаҡ, яҡшы мөнәсәбәттәр менән раҫлай алмай. Ә бит Раббыбыҙ Изге аятта киҫәтә:

**«Эй, иман килтергән кешеләр! Эшләй алмаған, эшләмәйәсәк нәмәләрегеҙ тураһында ни өсөн әйтәһегеҙ? Эшләмәйәсәгегеҙ тураһында эшләйем, тип әйтеүегеҙ Аллаһтың нәфрәтенә дусар».** (Сафф, 2-3)

«Йома» сүрәһендә Аллаһу Тәғәлә, «Тәүрәт» китабы бирелеп тә, уның буйынса ғәмәл ҡылмаған бәндәләрҙең хәлен тау-тау китап тейәлгән ишәккә оҡшата. Выждан эйәһе **Әбү Бәкер** (раҙыйаллаһу ғәнһү) әйткәнсә:

*«Колоноң ғәмәлдәре менән раҫланмаған һүҙҙәренән Аллаһ риза түгел».*

Тимәк, халәтебеҙ һәм ғәмәлдәребеҙ менән раҫланмай тороп, һүҙҙәребеҙҙең кешеләргә ыңғай тәьҫире булмаясаҡ. Йөрәктән сыҡҡан ихлас һүҙҙәр генә башҡа йөрәктәргә юл таба. Киреһенсә, вайымһыҙ йөрәктән сыҡҡан ихлас әйтелмәгән һүҙҙәр, йөрәктәрҙә туҡталып та тормайынса, бер ҡолаҡтан инә лә икенсеһенән сығып та китә.

Оло йөрәкле сәхәбәләр был мәсьәләлә шул ҡәҙәр талапсан булған, хәҙис тыңлар өсөн оло юл үтеп килгәндән һуң, хужаның үҙ атын буш торба күрһәтеп саҡырыуын күргәс, уны хәҙисен ышанып ҡабул итерҙәй көслө шәхес итеп күрмәгәндәр.

Мөьмин донъялыҡтағы һәр аҙымын ихласлыҡ, ғәҙеллек, тоғролоҡ, ышаныслылыҡ сифаттарына төрөнөп яһарға тейеш, сөнки тасаввуфтың маҡсаты – өлгөргән, һүҙе ғәмәленән айырылмаған ғәҙел шәхестәр тәрбиәләү, йөрәк һәм тәндең аһәңенә ирешеү. **Мәүләнә Руми** әйткәнсә, *«Йәки асылыңа торошло бул, йәки нисек барһың, шундай бул».*

Ихласһыҙ, ялған белдереүҙәр бер көн килеп асыласаҡ, зирәктәр уны күрәсәк.

Мәҫәлән, **Йософ пәйғәмбәрҙең** ағалары, уны ҡойоға ташлап, аталарына – **Яҡуп пәйғәмбәргә** (ғәләйһүмәс-сәләм) ҡустыларын бүре ашаны тип ышандырып ҡанлы күлдәкте килтереп күрһәткәс, ул – түҙемлек эйәһе – былай ти:

«Ҡайһылай шәфҡәтле икән ул бүре: ҡустығыҙҙы йолҡҡолап ашаған, ә күлдәген бөтөн килеш ҡалдырған!» Ул шунда уҡ һүҙҙәрҙең хәҡиҡәткә тап килмәүен күрһәткән.

Эске халәт тышҡы ҡиәфәттә сағылыш таба. Һәр әҙәм йөҙө, күҙҙәре, тышҡы ҡиәфәте, хәл-торошо һәм ғәмәлдәре менән үҙе хаҡында шаһитлыҡ бирә. Әҙәм йөҙөнөң тупаҫлығы йәки алсаҡлығы, тауыш тонында күренгән оялсанлығы йәки илгәҙәклеге һәм башҡа бик күп сифаттары сағылыш тапҡан нәмәләр «халәт теле» (лисан-и-хәл) тип атала. Өндәшмәй торған әҙәм дә «халәт теле» менән бик күпте һөйләй. Күп осраҡта халәт теле һүҙҙәргә ҡарағанда ла дөрөҫөрәк мәғлүмәт бирә.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Кешеләргә ҡиәфәте һәм үҙен тотошо менән нәсихәт биреүсе һүҙ менән аҡыл биреүсегә ҡарағанда ҡиммәтерәк».***

[**Пәйғәмбәребеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) дәғүәт эшен башлағас, тәүге нәүбәттә үҙе Илаһи әмер, тыйыуҙарҙы ентекле үтәгән, хәҡиҡәт һәм яҡшылыҡ кәүҙәләнеше, Ислам шәхесе үрнәгенә әйләнгән. Йәғни, һөйләгәндәрен үҙ миҫалында тормошҡа ашырып, ул бөтә замандарҙың кешеләре өсөн гүзәл үрнәккә әүерелгән. Кешеләрҙе ялғандан, яңылышлыҡтарҙан, ямандан ҡурсалап, хәҡиҡәт, яҡшылыҡ юлына саҡырыусының тура юлда ныҡ баҫып тороуы зарур - буш стакан бит һый була алмай.

**Морат Хан I** Косовоны яулап алғандан һуң, унан һуң килгән вариҫтары Анатолияның лайыҡлы мөьмин-мосолмандарын бында күсерә. Тәҡүәле матур тормош үрнәге менән улар аҫаба халыҡтың күңелен арбай, һәм албанлыларҙың 90 проценты ислам динен ҡабул итә.

**Мәхмәт Фәтих Солтан,** Стамбул яулангас, Боснияны баҫып ала һәм унда Анатолияның тәҡүәле кешеләрен ебәрә. Ислам матурлығын үҙендә туплаған был кешеләрҙең юғары рухи бейеклеген күреп, босниялылар (бошнаҡтар) ҙа тура юлға баҫа.

Күреүебеҙсә, өгөт-нәсихәттәр, игелеккә өндәүҙәр, харамдан йыраҡ булырға саҡырыуҙар һүҙ менән генә түгел, рухи халәтең менән дә эшләнергә тейеш. Хаҡтыр, Ислам диненә хас иң күркәм сифаттар өлгөһө булған камил иман эйәһенең бәләкәй генә нәсихәте лә ҙур йоғонто яһай. Киреһенсә, әҙәмдең һүҙҙәре ғәмәлдәренә тап килмәһә, илһамлы һоҡланғыс һүҙҙәр булһа ла, кешеләрҙең күңеленә үтеп инә алмай. **Зыя Паша** әйткәнсә,

*«Кеше хәкикәте – гәмәлендә, һүҙҙә түгел!»*]

**Аллаһу Тәғәлә беҙҙе булмышы һәм һүҙҙәре, иманы һәм ғәмәлдәре тап килгән, тура юлға баҫҡандарҙың ыңғай ҡарашына лайыҡ булған тәҡүәле һәм тоғро ҡолдары иҫәбенә инеү бәхетен бирһен!**

**Әмин!**

Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары нәсихәте

# Мәүләнә Йәләлетдин Руми ﵀ - 5

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Бөтә күңелен һалып намаҙ ҡыла алмағандар асыу еле, шәһүәт еле һәм ҡомһоҙлоҡ еле һулышына дусар.***

***Аллаһу Тәғәлә алдында шәһүәт ҡоло – ҡолдар баҙарындағы ҡолдан да бахырыраҡ».***

Рухи намаҙ – түбәнселекле рәүештә йөрәгең менән Аллаһҡа төбәлеп, тейешенсә ҡылынған, ҡабул итергә лайыҡлы намаҙ. Бөтә йөрәктәре менән намаҙ ҡылыуҙан мәхрүмдәр, нәфселәре һәм ваҡытлы теләктәре әсирлегенә эләккән меҫкендәр был донъяла ғүмерҙәрен байлыҡ, ләззәт эсендә үткәрһә лә, Ҡиәмәттә барыбер хәйерсе рәүешендә буласаҡ.

Кем, нәфселәрен һәм мин-минлеген ҡалдырып, ҙур тырышлыҡ, ныҡышмалылыҡ һәм ышаныс менән Аллаһ ризалығы өсөн намаҙ торорға өйрәнгән, был донъяла мохтажлыҡта йәшәһә лә, һис шикһеҙ, мәңгелек донъяның солтаны буласаҡ. Киләһе тарих был хәҡиҡәтте бик гүзәл рәүештә асып һала:

**Аллаһ Илсеһе** (саллəллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бер заман Мәҙинә баҙарҙарының береһенә инә. Ундағы аукционда ҡара тәнле ҡолдо һаталар. Исламды ҡабул итеүгә лайыҡ булған был ҡол былай ти:

- Мине һатып алыусыға бер шартым бар. - Алыусыларҙың береһе һорай:

- Ниндәй шарт ул?

- Миңә Рәсүлуллаһ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) янында фарыз намаҙҙарҙы ҡылырға ҡамасауламаһындар, - ти ҡол.

Кеше был шартҡа күнә һәм ҡолдо һатып ала.

Рәсүлуллаһ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) фарыз намаҙҙарҙы ҡылғанда, был ҡолдо гел күрә. Бер көндө ул мәсеттә күренмәгәс, хужаһынан һорай:

– *Хеҙмәтсең ҡайҙа?*

Әҙәм былай тип яуап бирә:

– Эй, Рәсүлуллаһ, ул биҙгәк йоҡторған.

Пәйғәмбәр (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхәбәләренә әйтә:

– *Торогоҙ, уның хәлен белергә барабыҙ.*

Бөтәһе лә тора һәм, шифаланыу, һауығыу теләр өсөн, ҡолдоң хәлен белергә китә.

Бер нисә көндән Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡолдоң хужаһынан йәнә һорай:

– *Хеҙмәтсеңдең хәле нисек?* – Тегеһе яуап бирә:

– О Рәсүлуллаһ, ул үлем хәлендә.

Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) тора ла уның янына китә. Шул мәл ҡол донъя ҡуя. Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йыназалап, тәрбиәләп ерләү эштәрен үҙ өҫтөнә ала. Сәхәбәләр быға бик аптырай. Мөһажирҙар әйтә:

– Беҙ бында ватаныбыҙҙы, милкебеҙҙе һәм ғаиләләребеҙҙе ҡалдырып килдек, әммә иҫән саҡта ла, ауырығанда ла, үлгәс тә, Аллаһ Илсеһе беребеҙҙе лә шул ҡолдо ҡайғыртҡан ҡәҙәр ҡайғыртманы.

Ансарҙар әйтә:

– Беҙ Рәсүлуллаһты (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ҡәҙерле ҡунаҡ һымаҡ ҡабул иттек, ярҙам иттек, милкебеҙҙе сарыф иттек, тик ул Эфиоп ҡолон артығыраҡ күрҙе.

Быларға бәйле изге аят төшөрөлә:

**«…Хаҡтыр, гонаһ ҡылыуҙан ҡурҡҡан кеше Аллаһ ҡаршыһында иң оло абруй ҡаҙаныр…»** (Хужүрәт, 13)

Ҡол булараҡ, тормошта иң түбән хәлдә ҡалған был мөьминде йөрәгендәге Аллаһтан ҡурҡыу һәм бигерәк тә намаҙға тартылыу Аллаһ һәм Уның Илсеһе, саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм, алдындағы баһаһын юғары күтәрә. Донъялыҡ өсөн ул үҙенә һис ни талап итмәй, бер генә шарт ҡуя: Пәйғәмбәребеҙ, саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм, янында фарыз намаҙҙарҙы уҡыуҙан мәхрүм итмәүҙәрен һорай. Айырым бер сифаты - Рәсүуллаһ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) янында булыу һәм Уның өммәте менән бергә намаҙ уҡыу теләге Раббыбыҙҙа һәм Пәйғәмбәреббеҙҙә, саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм, ҡолға ҡарата ыңғай ҡараш тыуҙыра.

Хаҡтыр, намаҙҙы яратыу һәм уға ынтылыу - Аллаһты яратыуҙың бер сағылышы. Аллаһты һөйөүсе Уның әмерҙәрен дә һөйөү менән үтәйәсәк. Аллаһ беҙҙе лә һөйһөн өсөн, Ул яратҡан ғәмәлдәрҙе түҙемлек менән, рух төшөнкөлөгөнә бирелмәйенсә үтәйек. Аллаһ беҙҙе ратһа, йөрәгебеҙгә Үҙенең яратҡан эштәренә һөйөүҙе һәм, һис ни менән дә сағыштырып булмаҫлыҡ һөйөү ләззәтен татытып, уларҙы атҡарыу һәләтен дә һаласаҡ. Шул ыңғайҙан бер хәтирә менән бүлешкем килә:

«Бер заман яныма ҡара тәнле йәш кеше килеп былай тине:

– Остаз, минең өсөн доға ҡылығыҙ әле. – Мин һорай ҡуйҙым:

– Улым, ниндәй теләгең бар, берәй мөшкилә килеп тыуҙымы әллә?

Әйтергә кәрәк, йәштәр йыш ҡына фани донъя мәсьәләләре буйынса доға ҡылыуҙы һорай: имтиханын яҡшы биреү, эш табыу, абруй ҡаҙаныу, өйләнеү... Тик был ҡара тәнле егеттең үтенесе, ысынлап та, бик мөһим булып сыҡты:

**– Остаз, Аллаһ миндә намаҙға оло һөйөү уятһын өсөн, доға ҡылығыҙ әле!**»

Намаҙға ысын һөйөү мөьминдең мөһим маҡсаты һәм идеалына әүерелергә тейеш. Был һөйөү - Аллаһҡа һөйөү билгеһе. Ҡара тәнле ошо йәш егеттең үтенесе, әйтерһең Дауыт пәйғәмбәрҙең (ғәләйһис-сәлләм) ялынып үтенеүе.

«**Дауыт пәйғәмбәр** шулай доға ҡылған:

*«Эй Аллаһ! Һинән Һине һөйөүҙе, Һине һөйгән кешене һөйөүҙе һәм Һинең һөйөүеңә ирештергән ғәмәлде һөйөргә теләйем.*

*Эй Аллаһ! Һине һөйөүемде миңә үҙемдән, ғаиләмдән һәм һыуыҡ һыуҙан да һөйөклө ҡыл (йәғни, бөтә донъя ләззәттәренән дә өҫтөн ҡыл)».* (Тирмиҙи, Дәғүәт, 72)

Ҡара тәнле егеттең борсолоп үтенеүе **Ибраһимдың** (ғәләйһис-сәләм) ялбарыуына оҡшаш:

**«Эй Раббым! Мине һәм минең нәҫелдән булғандарҙың барыһын да өҙлөкһөҙ намаҙлы ит. Йә, Раббым, доғаларымды ҡабул әйлә!»** (Ибраһим, 40)

Тимәк, пәйғәмбәрҙәр һәм киләсәк быуындар өсөн Раббыбыҙға күндәмлек менән намаҙ тороу – иң төп мәсьәләләрҙең береһе. Ғафиллыҡтан арынып, әхүәле рухиәбеҙҙең намаҙға һөйөү менән тулыуын үтенһәк, сәждәләребеҙҙә Уға нығыраҡ һыйынһаҡ, иман офоҡтарыбыҙ ҙа бейегерәк була барыр…

**Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән: *«Намаҙ минең күҙ нурыма әйләнде»*[16]. Балаларыбыҙҙың *«***күҙ нурҙарыбыҙ***»*ға әйләнеүен үтенеп һорау – Аллаһу Тәғәләнең Ҡөрьән аша иҫкәртеүе.[17] Балаларыбыҙ күҙ нурҙарыбыҙға, йөҙҙәребеҙ яҡтылығына һәм өҙлөкһөҙ саҙаҡаға әйләнһен өсөн, намаҙҙың мөһимлеген аңлатырға һәм яҡшылап намаҙ тәртибенә өйрәтергә тейешбеҙ.

Сәхәбәләргә тиңләшеп атлаған ҡатын-ҡыҙҙар тап шул хаҡта борсолған. Әгәр уларҙың балалары Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) янына оҙаҡ бармай торһа, Уның менән һәм өммәт менән

16. Нәсәи, Ишрәтун-Нисә, 10; Әхмәд, III, 128, 199.
17. Фурҡан, 74.

бергә намаҙ ҡылмаһа, улар шунда уҡ нәсихәт биргән һәм хаталарын тиҙерәк төҙәтеүҙе һораған.

Иртәгә буш ҡәберҙә «өҙлөкһөҙ саҙаҡа»нан мәхрүм ҡалмаҫ һәм ҡаза күреүселәрҙән булмаҫ өсөн, бөгөндән үк балаларыбыҙҙы намаҙға һәм мәсеткә күнектерәйек.

**Аллаһ Илсеһенең** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) киҫәтеүен онотмайыҡ: Хисап көнөндә тәүге һорау намаҙ тураһында буласаҡ, әгәр ҡол Аллаһ теләгәнсә намаҙ ҡылған икән, ул ҡотолоусыларҙан буласаҡ, юғиһә – ҡаза күрәсәк.[18]

Үҙ өммәтенә шул ҡәҙәр мәрхәмәтле һәм миһырбанлы **Пәйғәмбәребеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) фани донъянан китер алдынан өс тапҡыр бойорған: *«Намаҙ мәсьәләһендә Аллаһтан ҡурҡығыҙ!»* Йәнә тағы нәсихәттәр биреп, *«Намаҙ, намаҙ!»*[19] тип ҡабатлай-ҡабатлай, фатихалы йәнен Аллаһҡа тапшырған.

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Мосолмандар йәмәғәтен ҡалдырыусы йыртҡыстар менән тулы урында үҙенең ҡаны ҡойолмауына ышана аламы икән?»***

***«Аллаһ Илсеһе, салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм, Сөннәһе – юл, ә мосолмандар йәмәғәте – юлсылар. Юлдан яҙлығыу һәм юлдаштарың булмау – ифрат ауыр хәл».***

Аллаһу Тәғәләнең мәрхәмәте өммәткә йүнәлтелгән. Хәҙистә әйтелә:

*«Өммәттә – именлек, тарҡаулыҡҡа - яза»* (Мунаүи, III, 470).

Икенсе бер хәҙистә Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Шайтан – кешегә ҡарата бүре. Ул көтөүҙән айырылған һарыҡты эләктереп алған бүре шикелле. Төркөмдән айырылмағыҙ! Йәмәғәттән, өммәттән һәм мәсеттәрҙән ситләшмәгеҙ!»* (Әхмәт, II, 400; V, 335; Хәким, I, 73/59)

18. Тирмиҙи, Саләт, 188/413; Нәсәи, Саләт, 9/462.
19. Бәйхаки, Шуаб, VII, 477.

Ислам индивидуаллекте, мин-минлекте, халыҡтан айырылып йәшәүҙе өнәмәй, альтруизмға, диндәштәрең менән берлеккә, аралашыуға, үҙ-ара ярҙамға, ижтимағи тормошҡа саҡыра. Һис шикһеҙ, бының гүзәл күренеше – Аллаһ йорто булған мәсеттәрҙә бергәләп намаҙ ҡылыу. Был – Исламдың төп сифаты, берҙәмлек һәм бер Аллаһҡа ышаныу символы.

Мәсеттәрҙә бергәләп йәмәғәт менән намаҙ ҡылыу – Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) башлап ебәргән вәжибҡа яҡын сөннә ғайре-мүәккәдә. Ҡайһы бер мәҙһәбтәр уны фарыз-кифая тип тә иҫәпләй, йәғни уны үтәгән кеше сауаплы була, үтәмәгән кеше гонаһлы була; һәр мосолман өсөн мотлаҡ булған фарыз-ғәйн[20] тип ҡараусылар ҙа бар.

Изге хәҙистә әйтелә:

*«Берәүҙең мәсеткә йөрөүҙе ғәҙәт итеп алыуын күрһәгеҙ, шаһит булығыҙ: ул – иманлы әҙәм. Аллаһу Тәғәлә әйткән бит:*

**«…Аллаһтан башҡа берәүҙән дә ҡурҡмағандар ғына мәсет ҡорҙорорға тейеш. Уларҙың тура юлда буласағына өмөт бар»** (Тәүбә, 18)». (Ибн Мәджә, Мәсәджид, 19)

Мәсеттәрҙе унда йыйылған йәмәғәт йәнләндерә. Асылда Мөхәммәт (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өммәте өсөн бөтә ер өҫтө – мәсет. Шул мәсеттәрҙе тултыра белергә кәрәк, сөнки йәмәғәтһеҙ ҡалһа, мәсеттәр харабаға әйләнә. Уны ҡайтанан тергеҙеү – иманлылар бурысы.

Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), сәхәбәләр һәм исламдың башҡа бөйөк кешеләре, һәммәбеҙгә өлгө булып, йәмәғәт эштәренә ҙур әһәмиәт биргән. Сәхәбәләрҙең береһе, **Абдуллаһ бин Мәсғуд** (разыйаллаһу ғәнһү) былай тип һөйләй:

*«Иртәгә Аллаһ ҡашына мосолман булып барырға теләгән кеше аҙан яңғыраған ерҙә намаҙ уҡыһын. Һис шикһеҙ, Аллаһ Пәйғәмбәребеҙгә хәҡиҡәт юлын төшөндөрҙө һәм бойорҙо. Йәмәғәт менән намаҙ уҡыу – шулай уҡ хәҡиҡәт юлы.*

20. Әхмәд Наим, *Тәджриди Сарих Тәржемәһе,* II, 604.

*Әгәр һеҙ, йәмәғәтте ҡалдырып, намаҙҙарын өйҙә уҡыусыларға эйәрһәгеҙ, Пәйғәмбәребеҙҙең Сөннәһенән сығып китәсәкһегеҙ. Әгәр Пәйғәмбәребеҙҙең Сөннәһен ҡалдырһағыҙ, аҙашасаҡһығыҙ.*

*Әгәр берәү, тейешенсә ғөсөл ҡойоноп, берәй мәсеткә юл тотһа, Аллаһу Тәғәлә һәр аҙымын сауап итеп яҙыр, дәрәжәһен бер баҫҡысҡа күтәрер һәм бер гонаһын юйыр.*

*Аллаһ менән ант итәм, ике йөҙлөлөгө билдәле булған бер монафиҡтан башҡа намаҙҙан ситләшеүсе булманы. Аллаһ менән ант итәм, аранан берәү ауырып китһә, уға, ике яҡтан терәү-таяныс булып, үҙ рәтебеҙҙә торорға мөмкинлек бирҙек».* (Мөслим, Мәсәджид, 257)

**Фәҙалә бин Үбәйд** (раҙыйаллаһу ғәнһү) һөйләүенсә, Суффаның оло йөрәкле сәхәбәләре, мохтажлыҡтарына ҡарамайынса, йәмәғәт намаҙҙарын ҡалдырмаған:

«Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхәбәләре менән намаҙ ҡылғанда, ҡайһы берәүҙәре, аслыҡтан иҫен юғалтып, ергә ауған. Улар - Суффа сәхәбәләре. Сүллектән килгән бәҙәүиҙәр уларҙың хәленә таң ҡалған. Намаҙ тамамланғас, Рәсүлуллаһ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), аслыҡтан һуштан яҙғандарҙы йыуатып, шундай һүҙҙәр әйткән:

*«Әгәр Аллаһу Тәғәлә һеҙгә нимәләр әҙерләгәнен белһәгеҙ, бынан да фәҡирерәк һәм мохтажыраҡ булырға теләр инегеҙ».* (Тирмиҙи, Зөһд, 39/2368)

Аллаһу Тәғәлә Изге Ҡөрьәндә хатта һуғыштар барғанда ла намаҙҙы ҡалдырмаҫҡа бойора һәм быны, төркөмдәргә бүленеп, нисек атҡарарырға кәрәклеген ентекләп өйрәтә.[21] Был Илаһи әмер мосолман ғибәҙәттәрендә йәмәғәт намаҙының мотлаҡи ғәмәл булыуын раҫлай.

**Пәйғәмбәребеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хатта һуҡыр сәхәбәгә лә мәсеттә йәмәғәт менән бергә намаҙ торорға кәңәш биргән.

21. Нисә, 102.

Ниндәй генә ҡатмарлы шарттар булһа ла, сәхәбәләр йәмәғәт менән намаҙ ҡылыуҙы бар нәмәнән өҫтөн ҡуйған.

Аҙан яңғырау менән, һәммәбеҙ өсөн иң бөйөк өлгө булған Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өсөн тормош туҡталған, ул, Аллаһу Тәғәлә ҡашына барып баҫыу уйы менән янып, тирә-йүндәгеләрҙе күрмәҫ булған. Ваҡыты етеү менән үк, ул намаҙға баҫҡан һәм аҙаҡ барса эштәрен ғибәҙәт рухиәтенә сорналған килеш атҡарған.

Әгәр беҙ ҙә, Пәйғәмбәребеҙ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) Сөннәһенә таянып, көндәлек эштәребеҙҙе, план һәм программаларыбыҙҙы намаҙға бәйләп, тәртипкә һалһаҡ, аҙан яңғырағас та Раббыбыҙ менән осрашырға ашыҡһаҡ, ин шә Аллаһ, Уның ризалығын һәм һөйөүен ҡаҙанырбыҙ. Намаҙҙарыбыҙға иғтибарлы булыуыбыҙ беҙгә өҫтәмә рухи көс һәм мәрхәмәт өҫтәр.

Шуны ла онотоpға ярамай: намаҙ кешене дин һәм аҡыл ҡабул итмәгән ҡәбәхәтлектәрҙән, әшәкелектәрҙән генә айыра, әммә иманлы әҙәм намаҙ арҡаһында хәләл, рөхсәт ителгән бер ғәмәлдән дә ситтә ҡалмаясаҡ. Киреһенсә, хеҙмәтен ҡалдырып, күндәмлек менән тейешенсә намаҙ уҡығандың эштәре фатихалы, уңышлы булыр.

Мәҫәлән, аҙан тауышын ишетеп, намаҙға баҫыр өсөн машинаһын туҡтатҡан йәки автобустан төшкән кешенең артабан юлы уңыр, эштәре ыңғай килеп торор, намаҙ өсөн эштән бүленгәнгә еңеллек килер. Дәрес әҙерләп ултырған бала, аҙан тауышын ишетеп, намаҙға баҫһа, аҙаҡ зирәклеге артыуын, әхүәле рухиәһе яҡтырғанын тойор.

Намаҙҙарына иғтибарлы әҙәмдәр һәр ваҡыт Аллаһтың мәрхәмәтен, ярҙамын һиҙә. Беҙ ҙә, көндәлек тормош ағымында, Раббыбыҙҙың ризалығын өмөт итеп тырышлыҡ күрһәтһәк, ин шәАллаһ, ихласлығыбыҙға ҡарап, Илаһи мәрхәмәт һәм бәрәкәттәргә лайыҡ булырбыҙ. Аллаһ бит ғибәҙәттәренә иғтибарлы булғандарҙы ярата һәм маҡтай:

**«Бар шундай кешеләр: уларҙы сауҙа һәм алыш-биреш эштәре лә Аллаһты зекер итеүҙән, (ваҡытында) намаҙ уҡыуҙан, зәкәт биреүҙән айыра алмай. Улар дәһшәтле Көн килеп, йөрәктәрҙе**

**тетрәтә торған, караштар әйләнә торған Көндән ҡурҡалар».** (Нур, 37)

Тимәк, Аллаһ ғибәҙәткә нимәлер кәртә булыуын теләмәй. Кәртәләрҙе емереп, Үҙенә йүгергән ҡолдарынан Ул риза.

«Ваҡытым юҡ, бушамайым. Балалар, эш мөмкинлек бирмәй», – тип, донъя ығы-зығыһына сумып, намаҙ, ғибәҙәттәрҙән, Аллаһ юлында тырышлыҡ күрһәтеүҙән тайшанғандарҙы Ул ҡаты киҫәтә:

**«Әй, иман килтергән халыҡ, малдарығыҙ (байлығығыҙ), балаларығыҙ Аллаһты оноттормаһын. Кем Аллаһтың исемен онота, шул зыян-зәхмәт күрер».** (Монафиҡтар, 9)]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Раббыбыҙ йома намаҙында булған һәм, Мәҙинәгә ингән сауҙа каруаны тауышын ишетеп, мәсеттән киткән Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) сәхәбәләрен, үҙҙәрен лайыҡлы тотмағандары өсөн, ҡаты тәнҡитләй.***

***Улар тауарҙы һатып алып бөтмәһендәр тип ҡурҡа (Мәҙинәлә был ваҡытта аслыҡ була).***

***Рәсүлуллаһ (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) йома вәғәзендә бер нисә сәхәбә менән генә тороп ҡала.***

***Аллаһу Тәғәлә йома намаҙын ҡалдырған сәхәбәләргә мөрәжәғәт итә: «Каруан тауышы нисек һеҙҙе Аллаһ Илсеһенән айыра алды?!***

***Һеҙ, иген һатып алыр өсөн, ығы-зығы килдегеҙ, Аллаһ Илсеһен (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм), минбәрҙә бер үҙен ҡалдырҙығыҙ.***

***Бойҙай өсөн, һеҙ мөьмингә лайыҡлы булмаған, дөрөҫ булмаған ғәмәл сәстегеҙ; Аллаһ Илсеһе (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һүҙенә ҡолаҡ һалманығыҙ, уны мәсеттә ҡалдырып киттегеҙ.***

***Уның һүҙе ерҙең бөтә ләззәттәренән һәм байлыҡтарынан ҡиммәтерәк! Иген өсөн кемде онотоуығыҙ хаҡында уйланығыҙ?! Күҙегеҙҙе асығыҙ, ғәмһеҙлек йоҡоһонан уянығыҙ!***

***Ҡомһоҙлоғоғоҙ арҡаһында, Аллаһ һүҙҙәренең мәғәнәһен төшөнә алманығыҙ: «Аллаһтағылар тамашаларҙан һәм сауҙанан яҡшыраҡ, һәм Аллаһ – Ризыҡ биреүселәрҙең Иң Яҡшыһы».***

[**Шәйех Мәүләнә** был һүҙҙәре менән «Йома» сүрәһенең 11-се аятында килтерелгән ваҡиғаға аңлатма бирә: риүәйәттәр буйынса, Мәҙинәлә, иген уңмаған осорҙа, **Пәйғәмбәребеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) мәсеттә йома вәғәзен һөйләгән саҡта, эргәнән аҙыҡ-түлек тейәлгән каруан үтә. Каруан килеүен күреп, шатланып дөңгөр ҡағыуҙарын ишеткәс, сәхәбәләр, урындарынан һикереп тороп, уға ҡаршы йүгерә. **Пәйғәмберебеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) янында ун ике генә кеше тороп ҡала. Аллаһу Тәғәлә, был ваҡиғаға яуап рәүешендә, мәңгелек тормош капиталын үтә торған донъя байлыҡтарына алмаштырыуҙың хаталы булыуын сәхәбәләргә, ә улар йөҙөндә Ҡиәмәткә ҡәҙәрге бөтә мөьминдәргә аңлата:

**«Улар берәй ерҙә әйбер һатҡандарын күрһәләр йәки берәй тамашаға юлыҡһалар, һинең яңғыҙыңды ҡалдырып китеп барырҙар. Әйт һин: «Аллаһҡа яҡын тороу (намаҙҙа, сәждәлә, доғала булыу) тамашанан да, сауҙанан да яҡшыраҡ, - тип. Аллаһ – ризыҡ биреүселәрҙең иң хәйерлеһе».** (Йома, 11)

Күпме кеше был донъяға килеүенең асыл маҡсаты булған ғибәҙәтте һанға һуҡмай: кемдер ризыҡ табыу кәрәклегенә һылтана, кемдер вазифаһына, кемдер байлыҡ, нәфсе, дан һәм башҡа теләктәр ҡолона әүерелә. Ә бит беҙ был донъяға нимәгәлер эйә булыр өсөн түгел, шаһит булыр өсөн килдек. Беҙ «донъя тормошо» тип аталған ҡунаҡханала ғибәҙәттәребеҙ менән Раббыбыҙҙың ерҙәге шаһиттары булыуыбыҙҙы раҫларға тейешбеҙ. Үҙебеҙҙе хужа итеп тойоп, шул ҡунаҡхана буйлап йөрөү, фани донъяның бөтмәҫ-төкәнмәҫ ялтырауыҡтары артынан сабыу, намаҙҙан, зекерҙән һәм башҡа ғибәҙәттәрҙән баш тартыу – бөйөк ҡаза күреүҙең сәбәбе шул түгелме?

Һүҙ юҡ, Аллаһ ҡоло тырышлыҡ һалып хеҙмәт итергә, үҙен, үҙе яуаплы булғандарҙы бөтә кәрәк-яраҡ менән тәьмин итергә тейеш. Әммә былар Раббыбыҙ алдындағы бурыстарҙы һанға һуҡмауға сәбәп була алмай. Ул бер нимәне онотмаҫҡа тейеш: мәңгелек тормошҡа

ҡағылған кескәй генә ғәмәл дә был донъянан һәм унда булғандарҙан ҡиммәтерәк.

**Әбу Хурайра** (раҙыйаллаһу ғәнһү) сәхәбә тапшырған бер ваҡиға был хәҡиҡәтте бик яҡшы асып һала:

«Бер заман **Пәйғәмбәребеҙ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бер төбәккә һуғышсыларын ебәрә. Оҙаҡламай улар бик күп улъя менән ҡайта. **Әбү Бәкер** (раҙыйаллаһу ғәнһү) былай ти:

– О Рәсүлуллаһ! Шул ҡәҙәр тиҙ һәм шул ҡәҙәр күп ғәнимәт алып ҡайтҡан һуғышсылар булғаны юҡ ине әле.

**Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) былай ти:

*– Кемдең быға ҡарағанда ла тиҙерәк ҡайтыуын һәм быға ҡарағанда ла күберәк ғәнимәт менән ҡайтыуын әйтәйемме? Әгәр әҙәм, тәһәрәтләнеп мәсеткә килһә, иртәнге намаҙҙы, унан Духа намаҙын уҡыһа, ул тиҙерәк тә ҡайтасаҡ, улъяһы ла күберәк буласаҡ».*[22]

Пәйғәмбәребеҙҙең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) был һүҙҙәре аша Уның тормошҡа хикмәт менән ҡарауын һәм ваҡиғаларҙы дини күҙлектән баһалауын күрәрбеҙ.

Тормошто һәм ваҡиғаларҙы тап шулай ҡабул иткән Аллаһтың һайлам ҡолдары, матди юғалтыуҙар өсөн ҡайғырып, рухи юғалтыуҙарҙы иғтибарға алмағандарҙың моңһоҙлоғона ғәжәпләнгән. **Шәйех Хатәм Әсәм** ауыҙынан сыҡҡан шелтә быының асыҡ миҫалы. Был бөйөк кеше әйткән:

*«Мин йәмәғәт намаҙын ҡалдырырға мәжбүр булғас, Әбү Исхаҡ ҡына минең ҡайғымды уртаҡлашты. Ә бит минең балам үлһә, ун меңдән ашыу кеше ҡайғымды уртаҡлашыр ине. Бының ғилләһе шунда: дини юғалтыуҙар кешеләргә донъяуи юғалтыуҙарға ҡарағанда еңелерәк тойола».* (Ғаззали, *Ихья*, I, 136)

Бөтә был хәҡиҡәттәргә ҡарамаҫтан, мәсеттәрҙә бергәләп йәмәғәт менән намаҙ ҡылыуға – ғайре-мүәккәдә сөннәһенә тейешле иғтибар юҡ. Мәсеттәр төҙөлә, тик ҡайһы бер төбәктәрҙә улар буш тора. Әгәр

22. Ибн Хиббан, *Сахих*, VI/XVIII, 276, Бәйрут, 1993.

бөгөн шул мәсеттәрҙе йәмәғәт булмағанлыҡтан буш тотһаҡ, иртәгә, Ҡиәмәт көнөндә, ата-бабаларыбыҙға ниндәй күҙ менән ҡарарбыҙ?! Аллаһ Илсеһенең (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шәфәғәтен көтөп торғанда, мөһим Сөннәгә тейешле иғтибар бирмәгәнебеҙ өсөн шелтә алһаҡ, хәлгенәбеҙ ниндәй булыр?!]

**Аллаһу Тәғәлә сәждәләребеҙҙе Үҙенә яҡынайыуға бер сәбәп итһен, намаҙҙарыбыҙ миғражыбыҙ булһын, әхүәле рухиәбеҙ менән мәсеттәребеҙ йәнләнһен. Динебеҙ ҡәлебтәребеҙҙе берләштерһен һәм бөтә Мөхәммәт (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өммәтенең уяныуына, нығыныуына, ҡотолоуына сәбәп булһын!**

**Әмин!**



*Аллаһтың тәкуәле колдары нәсихәте*

# Мәүләнә Йәләлетдин Руми رحمة الله عليه

6

# Мәүләнә Йәләлетдин Руми ﷺ - 6

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Изге Рамаҙан айы етте. Күктән рухи аҙыҡ төшһөн өсөн, матди ризыҡтан баш тарт. Был айҙа рухиәтең өсөн табын ҡорола. Был – йөрәктәребеҙҙе тәнебеҙ гонаһтарынан арындырыу һәм уны Илаһи һөйөү һәм иман менән һуғарыу айы».***

[Барса маҡтауҙарыбыҙ беҙҙе изге Рамаҙан айына ҡәҙәр йәшәткән Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләгә. Изге Рамаҙан – шәфҡәткә һәм бәрәкәттәргә күмелгән ай. Рухи ҡиммәттәр тиреү өсөн иң уңдырышлы ай был. Был ай – Аллаһу Тәғәләнең Мөхәммәт Мостафа (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) өммәтенә махсус бүләге. Был ай – ихлас мөьминдәр өсөн Илаһи бүләктәр хазинаһы. Аллаһ илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйтә:

*«Әгәр Аллаһ ҡолдары Рамаҙан айының хәҡики ҡиммәтен белһә, өммәтем уның йыл буйы дауам итеүен теләр ине».* (Хәйсәми, т. III, стр. 141)

Һис шикһеҙ, беҙ Аллаһу Тәғәләгә ҡарата ниндәйҙер ваҡыт арауығында ғына түгел, ғүмеребеҙҙең һәр мәлендә күндәм һәм рәхмәтле булырға тейешбеҙ. Әммә шуны ла иҫтән сығармау лазым: Аллаһтың рәхмәте төшкән махсус сәғәттәр, көндәр, айҙар бар. Был – тәүлектәге таң мәле, аҙнаның йома көнө һәм йылдың Рамаҙан айы.

Изге Рамаҙан айы – Раббыбыҙға яҡынайыу өсөн иң ҡулай ай. Рамаҙан саҡырыуына яуап биргәндәр рухи бәрәкәттәр менән бүләкләнә. Спортсылар, мөһим ярыштар алдынан көндәлек мәшәҡәттәрҙән ситләшеп, еңеү өсөн кәрәкле ныҡлы әҙерлек өсөн

күнекмә лагерҙарына киткән кеүек, мөьминдәр өсөн Рамаҙан айы ла, донъя мәшәҡәттәрен ситкәрәк ҡуйып, күберәк ғибәҙәттәр ҡылып, Раббыбыҙға яҡынайыу айы.

Йәнә бер нимәне иҫтә тотоу кәрәк: көндәлек мәшәҡәттәр менән үҙебеҙҙе артыҡ йонсотмайбыҙмы? Үтә торған юҡ-бар пландар һәм теләктәрҙе тормошҡа ашырыу өсөн күпме ваҡыт, көс һәм энергия түгәбеҙ? Рамаҙан айына бит беҙ әхүәле рухиәбеҙҙе үҫтереү, Аллаһтың камил ҡолдары булыу һәм мәңгелек тормош өсөн күберәк капитал туплау ниәте менән инергә тейешбеҙ. Бының өсөн Рамаҙан айының хәҡиҡи ҡиммәтен төшөнөү, аңлау кәрәк. Был айҙа изге ғәмәлдәр өсөн сауаптар башҡа айҙарға ҡарағанда күпкә арттырып бирелә. Тап ошо Рамаҙан айында иҫәпһеҙ-хисапһыҙ Илаһи бүләктәр йәшеренгән бәрәкәтле Ҡәҙер төнө бар.

**Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), Рамаҙан айындағы Илаһи ҡиммәттәрҙе аңламайынса, унан мәхрүм ҡалыусыларҙың ҙур юғалтыуҙарға дусар булыуы хаҡында белдерә: *«Миңә Ябраил фәрештә (ғәләйһис-сәләм) килде һәм әйтте: «Рамаҙан айына инеп, ярлыҡау алмағанға – ҡайғы». Мин әйттем: «Әмин!»* (Хәким, IV, 170/7256; Тирмиҙи, Даават, 100/3545)

Рамаҙан бәрәкәттәренән мәхрүмдәрҙең хәле, аяҡ аҫтарында ергә күмелгән хазина барлығын белмәйенсә, астан үлгән хәйерселәрҙең хәленә бәрәбәр. Бәрәкәтле яҙғы ямғыр менән туйына алмаған ҡая таштар менән дә сағыштырып була уларҙы.

**Шәйех Мәүләнә образлы рәүештә йәмәғәткә ураҙа исеменән мөрәжәғәт итә:**

***«Ураҙа әйтә: «Әй Аллаһ! Был ҡолоң, сарсауҙан йонсоһа ла, әмереңә буйһоноп, хәләл ризығыңдан һәм һыуыңдан да баш тартты. Тик ниңә ул һаман харамға ынтыла?»***

[Ураҙа айы булған Рамаҙан айында иманлылар тәүлектең яҡты ваҡытында ашау-эсеүҙән тыйыла, йәғни хәләлдән баш тартып, харамдан йыраҡ торорға өйрәнә. Ураҙа мөьминдең ихтыяр көсөн нығыта һәм көндәлек тормошонда гонаһтарҙан әрсәләй. Башҡа

ғибәҙәттәр кеүек үк, ураҙа әҙәмде харамдан ҡурсалай, ҡәлбен бөтә шаҡшылыҡтарҙан таҙарта.

Тейешенсә тотолған ураҙа – Ҡиәмәт көнөндәге йәһәннәм утынан ҡалҡан, фани донъяла тамырҙары тамуҡ соҡорона һуҙылған харамға кәртә. Ураҙа – әхүәле рухиәңде гонаһтарҙан, бигерәк тә ғәйбәттәрҙән таҙартыу мәктәбе.

Ураҙа ваҡытында, бер яҡтан, ауыҙыңа ингәнгә иғтибарлы булыу мөһим булһа, икенсе яҡтан, ауыҙыңдан сыҡҡанға – лайыҡлы булмаған һүҙәргә, тиргәшеү, әрләшеү һүҙҙәренә лә кәртә ҡуйыу мөһим.

**Үбәйд** (раҙыйаллаһу ғәнһү) былай тип һөйләй:

«Ике ҡатын ураҙа тотҡан. Төшкө яҡҡа табан берәү килгән дә былай тип һөйләгән:

– Эй Рәсүлуллаһ! Бөгөн ике ҡатын ураҙа тота. Улар сарсауҙан үлем хәлендә (Бәлки, ураҙаларын өҙөргә рөхсәт бирерһегеҙ?).

**Аллаһ Илсеһе** (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) икенсе яҡҡа боролған, бер һүҙ ҙә өндәшмәгән. Әҙәм йәнә йомошон ҡабатлаған:

– Эй Рәсүлуллаһ! Улар, ысынлап та, үлем хәлендә.

**Аллаһ Илсеһе** (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) бойороҡ биргән:

– *Саҡырығыҙ уларҙы бында!*

Улар килгәс, **Аллаһ Илсеһе** (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һауыт килтерергә ҡушҡан. Һауытты ҡатындарҙың береһенә биргән дә әйткән:

– *Ашҡаҙаныңды бушат!*

Ҡатын ит киҫәге һәм ҡан ҡоҫҡан. Үҙ сиратында икенсе ҡатын да ит киҫәге һәм ҡан ҡоҫҡан.

Был хәлде күргәндәр шаҡ ҡатҡан. Шул саҡ **Аллаһ Илсеһе** (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) аңлатып биргән:

*– Улар, ураҙала булып, Аллаһу Тәғәләнең хәләл ризығынан баш тартҡан, әммә, ураҙаны боҙоп, харам ейгән. Улар икәүләп ултырып кеше итен ашаған (ғәйбәт һатҡан)».* (Әхмәт, V, 431; Хәйсәми, III, 171)

Аллаһу Тәғәлә ғәйбәт һатыуҙың ни ҡәҙәр ауыр гонаһ булыуы хаҡында белдерә:

**«...Кешенең серен һатмағыҙ, шымсылыҡ ҡылып, бер-берегеҙҙең ғәйебен (тырнаҡ аҫтынан кер) эҙләмәгеҙ. Берегеҙ икенсеһе артынан (яман) һөйләп ҡалмаһын. Үлгән туғанының итен ашап, кеше тәм табырмы? Был нәжес бер ғәмәл булыр ине. Шулай булғас, (был харамдарҙы ҡылып, гонаһҡа батыуҙан) Аллаһтан ҡурҡығыҙ. Шик юҡтыр, Аллаһ тәүбәләрҙе ҡабул итә һәм ярлыҡай».** (Хужүрәт, 12)

Ураҙа файҙалы булһын өсөн, ураҙа тотоусы Аллаһу Тәғәлә тәнҡитләгән бөтә нимәнән алыҫ булырға тейеш.

Оло йөрәкле **Ғәли (раҙыйаллаһу ғәнһү)** шулай кәңәш биргән:

*«Изге ғәмәлдәр ҡылғанда, күберәк бер нимәгә иғтибар итегеҙ: Раббыбыҙҙың уны ниндәй шартта ҡабул итәсәгенә һәм ғәмәлдәребеҙҙең файҙаһыҙ булмауына».*

Йәғни, игелек ҡылыу мөһим булған кеүек, уның кәмселекһеҙ булыуы һәм еренә еткереп атҡарылыуы ла мөһим.

Бер заман, **Шәйех Абдуллаһ Дехлеви** ураҙа тотҡан мәлдә, эргәһендәгеләр солтан хаҡында ғәйбәт һата башлаған. Шәйех былай тип әйткән:

– Ҡыҙғаныс, ураҙам боҙолдо!

Шәкерттәренең береһе аптырап һораған:

– Остаз, һеҙ бит ғәйбәт һатманығыҙ!

– Эйе, мин ғәйбәт һатманым, ләкин мин тыңланым. Ә ғәйбәтсе һәм уны тыңлаусы бер-береһенә тиң».[23]

23. Абдульғәни бин Абу Саид, *Хувельғани Рисалеси,* 152 бит.

Аллаһу Тәғәлә ғәйбәт һатыуҙы ла, уны тыңлауҙы ла тыя. Шуға күрә ғәйбәтселәр араһында өндәшмәй генә торғандар ҙа Аллаһ әмерен боҙған булып һанала.

Ғәйбәт – кеше хоҡуҡтарын боҙоусы ауыр гонаһ. Ғәйбәт таратыусы, яман хәбәр таратып кемдең хоҡуғын боҙған, шунан ғәфү үтенергә тейеш. Ул үҙенең гонаһы, ғәйбәте хаҡында шул рәүешле һөйләргә тейеш: «Мин шундай-шундай кешеләр алдында шундай-шундай һүҙҙәр әйттем...» Ә әгәр ғәйбәтең иманлылар араһында ыҙғыш сығарһа, Аллаһ алдында оҙаҡ һәм ихлас итеп тәүбә ҡылырға һәм мохтаждарға саҙаҡа таратырға тейешһең.

Ғәйбәт – ауыр эҙемтәләргә килтереүсе гонаһ. Бәс, шулай булғас, эҙемтәләрен юйып йөрөүгә ҡарағанда, телеңде тыйыу еңелерәк.

Ураҙа кешене һәр бер ағзаһы менән (ҡулдары, теле, күҙҙәре, ҡолаҡтары...) Аллаһу Тәғәлә шелтәләгән ғәмәлдәрҙән, тәүге нәүбәттә ғәйбәттән тайшанырға өйрәтә. Әҙәмдең ашҡаҙаны ғына түгел, бөтә ағзалары ла ураҙала булырға тейеш. Юғиһә **Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) киҫәткәндәрҙең яҙмышына дусар булыуың бар:

*«Аслыҡ һәм һыуһауға ғына ирешкән күпме ураҙа тотоусы бар».* (Ибн Мәджә, Сыйам, 21)

*«Алдашыуҙан, ялғандан баш тартмаған (белһен), Аллаһ уның ашау-эсеүҙән баш тартыуына мохтаж түгел».* (Бохари, Саум, 8)

**Абдуллаһ бин Ғүмәр** (разыйаллаһу ғәнһү) әйткән:

*«Оҙайлы намаҙҙарҙан кипкән һыуған ҡыяғы кеүек булһағыҙ ҙа, ураҙа ваҡытында йонсоп, ҡаҙаҡҡа оҡшап ҡалһағыҙ ҙа, харамдан, шикле нимәләрҙән ҡасмаһағыҙ, Аллаһ ураҙағыҙҙы ҡабул итмәйәсәк».*]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Тәнеңде нәзәкәтле ризыҡтар менән ҡәҙерләргә тырышма! Ул ер ҡуйынына инеп ятасаҡ ҡорбан ғына. Әхүәле рухиәңде рухиәт сығанаҡтарынан һуғар. Йәнең генә күккә олғашырға һәм абруй ҡаҙанырға һәләтле.***

***Тәнеңде тәмле-татлы менән күп ризыҡландырма. Тәненә ярарға тырышҡандар нәфсеһен туйындыра һәм һөҙөмтәлә үҙен хурлыҡҡа дусар итә.***

***Әхүәле рухиәңә рухи аҙыҡ бир. Мәңгелек донъяға көслө һәм ныҡ булып ҡайтһын өсөн, һәр нимәгә хикмәт күҙе менән бағырға, нескә тойомларға, рухи аҙыҡ менән ризыҡланырға өйрәт».***

[Бирәнлек, күп йоҡлау, ялҡаулыҡ, тапҡан-таянғаныңды тәләфләү әҙәмдең рухи кимәлен түбәнәйтә, рухи төшөнкөлөккә, иманлы әҙәм үтәргә тейешле ғибәҙәттәргә һүлпән ҡарауға, һөҙөмтәлә рухиәтһеҙлеккә, мәғәнәһеҙ ғүмер һөрөүгә алып килә.

**Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), ашау-эсеүҙә тотанаҡлы булырға саҡырып, былай ти:

*«Кеше тултырған иң насар һауыт – ашҡаҙан, ә аяҡта баҫып тороу өсөн, бер-ике ҡабым ризыҡ та етә. Әгәр ашҡаҙанды бик тә тултырғы килә икән, уның бер өлөшө – ризыҡ, бер өлөшө – һыу һәм өстән бер өлөшө һауа булһын».* (Тирмиҙи, Зөһд, 47)

Ураҙа кешене дөрөҫ туҡланырға өйрәтә, күп ашауҙан ҡотолоу, тән һәм йәнеңде сәләмәтләндереүҙең төп сараһы булып тора.

Иманлы әҙәмгә тәнен туҡландырыуҙан бигерәк йәнен туҡландырыру хаҡында уйлау зарур. Тән – йәндең ер матдәләренән торған һәм ғүмер һуңында ергә китәсәк материаль ҡабығыһы. Камиллыҡҡа ирешә-ирешә, йән юғарыға үрләй. Иманлы әҙәмгә тәненең һаулығын ҡайғыртыу ҙа лазым, әммә төп иғтибар үҙегендә әхүәле рухиәбеҙ именлеге булырға тейеш.

Тәҡүәле әҙәмдәр, айырым алғанда, **Мөхәммәд бин Ҡәғб әл-Ҡурази** былай тип яҙа:

«**Ғүмәр бин Абдулғәзиз** (рәхматуллаһи ғәләйһи) менән мин Мәҙинәлә осрашҡайным. Ул ваҡытта ул бай, сибәр, көслө, дәртле егет ине. Байтаҡ ваҡыт үткәс, инде ул хәлиф булғас, мин уны йәнә күрҙем. Рөхсәт һорап индем һәм, йөҙөнә ҡарап, аптырауҙан ҡатып ҡалдым. Ахырҙа ул ҡысҡырып ебәрҙе:

– Эй, Мөхаммәд! Ниңә миңә шул ҡәҙәр аптырап ҡарайһың?

Мин былай тинем:

– О хаҡ динлеләр хәлифе! Һеҙ шул ҡәҙәр үҙгәргәнһегеҙ, ҡартайғанһығыҙ, сәстәрегеҙ ағарған! Мин, шул ҡәҙәр ҡырҡа үҙгәреште күреп, аптырап ҡалдым!

Мосолман өммәте өсөн ауыр яуаплылыҡ баҫрауын йөкмәп йөрөгән **Ғүмәр бин Абдулғәзиз** (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) былай тип яуап бирә:

– Эй Мөхәммәд! Мин өс көн ҡәберҙә булғандан һуң ҡараһаң, һин мине таный алмай аптыраясаҡһың. Ул саҡта ҡырмыҫҡалар тарафынан күҙҙәрем ашалып бөтөр һәм улар битемә буялыр, танауымдан һәм ауыҙымдан боҙолған ҡан, эрен ағып сығыр. Ул саҡта инде һин мине бөтөнләй таный алмаясаҡһың һәм тағы ла нығыраҡ аптыраясаҡһың.

Һин быға иғтибар итмә. **Аллаһ Илсеһенән Ибн Ғаббас** ишетеп һөйләгән хәҙисте яңынан һөйлә миңә…» (Хәким, IV, 300/7706)

Был миҫалдан күреүебеҙсә, тәҡүәле әҙәмдәр тәне өсөн уңайлыҡ, һаулыҡты түгел, рухи тыныслыҡты маҡсат итеп ҡуйған. Мәңгелек тормошҡа табан юлда көслө, матур тән түгел, Аллаһу Тәғәләгә яҡыная алған йән файҙа бирәсәк.

Сәләмәт ҡәлб дәрәжәһенә күтәрелеп һәм изге ғәмәлдәр ҡылып ҡына Аллаһу Тәғәләнең ризалығына ирешә аласаҡбыҙ. Хәҙистә әйтелә:

*«Аллаһ һеҙҙең тышҡы ҡиәфәтегеҙгә һәм байлығығыҙға ҡарамай, ә һеҙҙең ҡәлбегеҙгә һәм ғәмәлдәрегеҙгә ҡарай».* (Мөслим, Бирр, 34)

Хаҡ Тәғәләбеҙ беҙҙе был донъяға ниндәй таҙа йөрәк менән килтергән, шундай йөрәк менән Уға ҡайтыуҙы маҡсат итеп ҡуйырға тейешбеҙ. Уның менән осрашыуға аласаҡ иң ҡиммәт нәмәбеҙ – Раббыбыҙҙың Гүзәл Исемдәре сағылышы менән биҙәлгән саф йөрәгебеҙ.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Яҡшы төшөн: әгәр тәнең ҡаза күрһә йәки милкең һәм байлығың кәмеһә – йәнең, гонаһтарҙан ҡурсаланып, файҙа күрә. Хәйер-саҙаҡалар тәү ҡарамаҡҡа милкеңде кәметә, ә асылда шулар аша әхүәле рухиәң йәнләнә!»***

[Исламдағы мөһим ғибәҙәттәрҙең береһе булған ураҙа, ваҡытлыса ашау-эсеүҙән тыйып, Раббыбыҙ биргән бәрәкәттәрҙең хәҡиҡи ҡиммәтен аңларға, астарҙың, фәҡирҙәрҙең хәлен, ыҙаларын тәрәнерәк төшөнөргә ярҙам итә. Ураҙалының йөрәгенән шәфҡәт, миһырбанлыҡ, йомартлыҡ шишмәләре урғыла башлай.

Ураҙа биргән тәүге дәрес – миһырбанлыҡ дәресе. Ураҙа тирә-йүндәгеләргә ҡарата ҡатылыҡ һәм тупаçлыҡ булып ҡатҡан йөрәктәге ҡан тамырҙарын таҙарта. Астың хәлен аслыҡты татыған ғына аңлай ала.

Мысырҙа ҡаты аслыҡ булғанда, **Йософ** пәйғәмбәрҙән (ғәләйһис-сәләм) былай тип һорайҙар:

– Һиңә дәүләттәге бөтә һаҡлағыстар ышанып тапшырылған. Ни өсөн һин асығаһың?

– Туҡ булһам, астарҙың хәлен аңлай алмам тип ҡурҡам, – тип яуап бирә пәйғәмбәр.

Изге Рамаҙан айында, ураҙа рухиәтен үҙебеҙгә һеңдереп, мохтаждарға, ярлыларға шәфҡәт ҡосағыбыҙҙы нығыраҡ асырға тейешбеҙ, сөнки беҙгә иçәпһеҙ күп бәрәкәттәрен биргән Аллаһ ни кимәлдә Үҙенең ризалығын алырға тырышыуыбыҙҙы өҙлөкһөҙ һынай. Аллаһ юлында милкебеҙҙе сарыф итеүҙең үҙенең сере бар: артыҡ ботаҡтарҙан ҡотолған емеш ағасы уңышын арттырған кеүек, саҙаҡалар ҙа уны таратыусының байлығын арттыра.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Саҙаҡалар таратыуҙан милек кәмемәй. Киреһенсә, саҙаҡалар милекте юғалтыуҙарҙан һәм ерле юҡҡа сарыф итеүҙән һаҡлай.***

***Алтының зәкәттән кәмемәй, арта ғына. Янсығыңды зәкәт һаҡлаясаҡ.***

***Иген сәскәндә, келәттәр бушап ҡала. Уның байы йыйып алынған яңы уңыш сәселгән игендән ни ҡәҙәр күберәк! Бушап ҡалған бер келәт урынына күпме келәт иген менән тула!..***

***Келәттә сәселмәй ҡалған игенде иһә бөжәктәр һәм сысҡандар әләф-тәләф итеп бөтә».***

[Аллаһ ризалығы өсөн бирелгән иғәнә, хәйер-саҙаҡа, зәкәттәр, ихласлығына ҡарап, мөьминдең милкен һаҡлай. Аллаһу Тәғәлә йомартлығы өсөн уға бәрәкәттәрҙе сарыф иткәненә ҡарағанда 10-дан 700-гә ҡәҙәр арттырып бирә.

**Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), әйткән:

*«Һәр таң ергә ике фәрештә төшә, уларҙың береһе Раббыбыҙҙан былай тип һорай:*

*«Эй Аллаһ! Һин биргәндәрҙе Һинең юлыңда сарыф итеүселәргә (яңы бәрәкәттәрҙе) арттырып бир!»;*

*Ә икенсеһе, ғәйепләп, былай тип үтенә:*

*«Эй Аллаһ! Һарандарҙың байлығын юҡҡа сығар!»* (Мөслим, Зәкәт, 57)

Әҙәмгә йоғонто яһаған ике нимә бар: беренсеһе – иманлы йәки иманһыҙ дуҫтар, икенсеһе – ризығыңды ниндәй юлдар менән табыуың һәм тапҡан-таянғаныңды нимәгә сарыф итеүең.

Күпселектең фекеренсә, аҡсаны ҡайҙа һәм нисек тотоноуҙы улар үҙҙәре хәл итә. Ә асылда тап аҡсалар кешене теге йәки был ғәмәлде ҡылыуға этәрә, йәғни, аҡсаларҙың энергетикаһы кешенең тәртибенә йоғонто яһай. Аҡсалар йылан шикелле, ҡайҙан шыуышып сыҡҡан, шунда шыуышып инеп тә китә. Кешенең килем сығанағын асыҡлау өсөн, уларҙың нимәгә сарыф ителеүен күреү ҙә етә. Хәләл юл менән табылған килем хәләл хәжәттәргә тотонола, харам аҡсалар харамға сарыф ителә, елгә оса.

Милкеңде Аллаһ ризалығы өсөн биреү – бөйөк мәртәбә, иман юлындағыларҙың һәммәһе лә уға ирешә алмай. Ундай мәртәбәнән мәхрүм ҡалған һыҡмырҙар хаҡында оло йөрәкле **Ғәли** (разыйаллаһу ғәнһү) былай ти:

*«Ҡарундарҙың хәле хәтәр: был донъяла улар фәкирҙәр һымаҡ йәшәй, ә Ҡиәмәттә уларҙан байҙарҙан һоралған һымаҡ һораласаҡ».*

Фатихалы Рамаҙан айында, мосолмандар араһында дуҫлыҡты нығытыу өсөн, милкебеҙҙе ҡорбан итеүгә әүәҫлекте арттырырға тейешбеҙ. Кешеләрҙең иң йомарты **- Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) – был айҙа айырыуса киң күңелле була. Уға шундай һорау бирәләр:

– *Аллаһу Тәғәлә иң күп сауапты ниндәй саҙаҡаға бирә?* – Ул шулай тип яуап бирә:

– *Изге Рамаҙан айында биргән саҙаҡаға...* (Тирмиҙи, Зәкәт, 28/663)]

**Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә изге Рамаҙан айында беҙгә бәрәкәттәрен тултырып бирһен, һәр төндө Ҡәҙер төнө итеп, был донъяла осраған һәр кешене изге Хыҙыр итеп күреү һәләтен бирһен! Рамаҙан рухиәте менән йөрәктәребеҙҙе йәнләндерһен һәм барса хата һәм гонаһтарыбыҙҙы ярлыҡаһын! Изге Рамаҙан айында йөрәктәребеҙ ҡаҙанған рухиәтте икенсе Рамаҙанға ҡәҙәр һаҡлау ниәтен, ынтылышын нығытһын һәм ҡалған бөтә ғүмеребеҙ буйына һаҡларға насип итһен!**

**Әмин!..**



*Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары нәсихәте*

# Мәүләнә Йәләлетдин Руми رحمة الله عليه

7

Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары нәсихәте

# Мәүләнә Йәләлетдин Руми ﵀ - 7

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Ниғмәттәр өсөн шөкөр ҡылыу ниғмәттәрҙән ҡиммәтерәк. Раббыбыҙға шөкөр ҡылырға өйрәнгән әҙәм, шөкөрөн онотоп, донъя байлыҡтарын өҫтөн күрерме?***

***Шөкөр – ниғмәттәрҙең елеге. Ниғмәттәр - тире һымаҡ, ҡабырсаҡ ҡына. Шәфҡәтле Раббыбыҙ ҡапҡаларына шөкөр генә алып бара.***

***Ниғмәттәр еңел уйлауға сәбәп булыуы ла ихтимал. Шөкөр ҡылыу йөрәкте йәнләндерә.***

***Аҡылыңа кил һәм шөкөр ниғмәте аша хәҡиҡи ниғмәттәрҙе йыя башла!»***

[Дуҫтарыбыҙҙың береһе беҙгә бик ҡиммәтле бүләк бирҙе, тип күҙ алдына килтерәйек. Бынан һуң беҙ уға илтифатһыҙ була алабыҙмы? Киреһенсә, беҙ уның йөрәген йәрәхәтләргә тартыныр инек. Уға ҡарата яҡшы булырға һәм быны һүҙҙәребеҙ, ғәмәлдәребеҙ менән күрһәтергә тырышыр инек.

Аллаһу Тәғәлә, һынау һәм Үҙенә рәхмәтле булғандарҙы рәхмәтһеҙҙәрҙән айырыу өсөн, йән эйәләренә сикһеҙ ниғмәттәрен бүләк итә һәм киҫәтә: рәхмәтлеләр Уның мәрхәмәтенә лайыҡ буласаҡ, ә рәхмәтһеҙҙәр – язаһына.

Раббыбыҙға рәхмәтле булыу – «Рәхмәтем сикһеҙ Һиңә, Раббым!» кеүек һүҙҙәр генә түгел, ул һүҙҙәр йөрәк менән раҫланырға һәм ғәмәлдәребеҙ менән нығытылырға тейеш.

Йөрәк менән рәхмәтле булыу - барса ниғмәттәрҙең Хаҡ Хужаһы Аллаһу Тәғәлә икәнлеген даими иҫтә тотоу ул.

Ғәмәлдәребеҙ менән рәхмәтле булыу - Раббыбыҙ бүләк итеп биргән ниғмәттәрҙе файҙаланып, Аллаһу Тәғәләнең ризалығы өсөн изге ғәмәлдәр ҡылыу һәм Ул өнәмәгән яман ғәмәлдәрҙән тыйылыу. Аллаһу Тәғәләнең ризалығына ирешеү – иң ҙур ниғмәт.

**Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) менән бергә булған тәҡүәлеләр хаҡында изге аят былай ти:

**«... Иман килтереп, изгелек ҡылғандарға ярлыҡау һәм олуғ әжерҙәр булыр»** (Фәтех, 29). Ул шуны хәтергә төшөрә: мөьминдең йөрәге, хистәре, уйҙары һәм ғәмәлдәре бер маҡсатҡа – Аллаһу Тәғәләнең ризалығын алыуға йүнәлтелгән булырға тейеш.

Әйтәйек, берәүгә барса хакимлыҡ һәм байлыҡ, зиннәттәр һәм муллыҡ эсендә мең йыл ғүмер бирелгән икән, ти. Әммә үлем уны ла барып табасаҡ һәм ул был донъянан буш ҡул менән китәсәк. Бирелгән ниғмәттәр өсөн рәхмәтле булып йәшәһә генә, ул мәңгелек донъяла бәхет-сәғәҙәткә лайыҡ буласаҡ.

Рәхмәтле булыу, шөкөр ҡыла белеү – үҙе бөйөк ниғмәт. Был ниғмәт өсөн дә Раббыбыҙға шөкөр ҡылырға тейешбеҙ. Иманлы әҙәм барыһы өсөн дә Аллаһу Тәғәләгә рәхмәтен белдерергә тейеш: Уны хәтерҙә тотоуы, Уның алдында сәждәләр ҡылыуы, Уның күндәм һәм тоғро ҡоло булыу мөмкинлеге өсөн...

Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә әйтә:

**«Хаҡтыр, Беҙ уға тура юл күрһәттек. Теләһә, шөкөр ҡылыусы булыр, теләмәһә, кәферлекте һайлар!»** (Инсән, 3). Йәғни, рәхмәтле йәки рәхмәтһеҙ булыуына ҡарап, кеше йә уңыш ҡаҙана, йә яза ала.

Донъяның аҙҙырғыс вәсүәсәләре, файҙаһы артынан сабыулау һәм, биргән икһеҙ-сикһеҙ байлыҡ-ниғмәттәре өсөн шөкөр итеп, яҡшы ғәмәлдәр ҡылыуҙа тырышлыҡ күрһәтеү, ризалығын алырға тырышыу урынына әр-Раззәк (Ризыҡ биреүсебеҙ) хаҡында онотоуыбыҙ рухи һүҡырлығыбыҙ күрһәткесе түгелме?

**Йунус Эмре** бөтә барлыҡтың Хаҡ Хужаһын танып белмәгәндәргә, вайымһыҙ рәүештә аҙашҡан юлынан барыусыларға мөрәжәғәт итә:

*Кем ҡулында көс һәм ҡеүәт,*
*Күктәгеләр, ерҙәгеләр?*
*Томан ғына һинең мөлкәт,*
*Тик ваҡытлы ғына бүләк...*

Аллаһу Тәғәлә ваҡытлы донъяның буш сағымы менән алданғандар тураһында хәбәр итә:

عَامِلَةٌ نَاصِبَةٌ

**«Ул көндө йонсотоусы эштәр эшләнер».** (Ғәшийәһ, 3)

Шуны иҫтә тотоу лазым: Хаҡ Тәғәләбеҙгә шөкөр итмәгәндәрҙең һәр ниғмәте бәрәкәтле булыуҙан туҡтай, мәңгелек тормошта ҡаты яуап бирергә тейешле ауыр йөккә әүерелә.

Ҡыҙғаныҫҡа ҡаршы, иманһыҙлыҡ һаҙлығына батҡандар үҙҙәренә бүләк ителгән һәр байлыҡты үҙ милке тип иҫәпләй һәм үҙе теләгәнсә, хатта харам, ярамаған юлдарға тотона, ә шуларҙан мәхрүм ҡалһа, өмөтһөҙлөккә бирелә. Рухи хәйерселектәрен «сәғәҙәт» тип, ә хаҡ мөьминдәргә хас булған ер тормошона әһәмиәт бирмәүҙе «фәҡирлек» тип атау аҡылһыҙлыҡ түгелме ни?

Аллаһу Тәғәлә хәбәр итеүенсә, әҙәм тәбиғәте менән наҙан һәм ғәҙелһеҙ:

**«Ләкин кеше тигән әҙәм заты, Аллаһ уны һынарға теләп, үҙенә байлыҡ бирһә, маһайып әйтер: «Аллаһ мине генә шәрәфле дуҫы итеп, байлыҡ бирҙе». Ләкин ваҡыты етеп, уны (һынар өсөн) бирелгән ризыҡты сикләһә, әйтәсәк: «Раббым мине кәмһетте!»** (Фәжер, 15-16).

Ундай кешеләр ғәмәлдәренең эҙемтәләре хаҡында уйланмай, уларҙы уратып алған муллыҡ юҡҡа сыҡмаҫ, мәңге дауам итер, тип иҫәпләй. Улар фекеренсә, Раббыбыҙ уларға был донъяла байлыҡ, бәрәкәттәр биргән икән, улар Уның һайлам, яҡын ҡолдары, ә кемгәлер

Раббыбыҙ донъялыҡтағы байлыҡтарҙы әҙ биргән икән, Раббыбыҙ алдында улар бахыр, кәмһетелгән хәлдә.

Ҡулына ингән бөтә матди байлыҡ файҙаға тип уйларға тейеш түгел мөьмин. Һәр нәмә, һәр килем ике яғы ла үткер бысаҡ ише: улар игелек булып инеүе лә, зыян булып инеүе лә ихтимал. Хәләл юл менән ингән һәм Аллаһу Тәғәләгә шөкөр ителгән ниғмәттәргә генә ҡыуанырға кәрәк. Раббыбыҙан әхүәле рухиәбеҙҙе һайығайтасаҡ харам, гонаһлы матди байлыҡтарҙан ҡурсалауҙы ла һорарға кәрәк.

Был донъяла берәүҙең ҡулына ла эләкмәгән хакимиәт һәм байлыҡҡа эйә булған **Сөләймән пәйғәмбәр** (ғәләйһис-сәләм) ғүмеренең һәр мәлендә Хаҡ Тәғәләбеҙҙе иҫендә тотҡан һәм рухи донъяһын донъя байлыҡтары һандығына әйләндермәгән. Аллаһу Тәғәлә уның тураһында былай тип әйтә: **«Сөләймән бик тә яҡшы хеҙмәткәребеҙ ине...»** نِعْـمَ الْعَبْـدُ (Сад, 30).

Юҡлыҡ һәм ҡаты ауырыу менән һынау үткән **Әйүп пәйғәмбәр** (ғәләйһис-сәләм), Аллаһтың рәхмәтенә өмөт бағлап, һис ҡасан түҙемлеген юймай һәм яҙмышына шөкөр итә. Аллаһу Тәғәлә уны ла иҫкә ала: **«Ул ғәжәйеп яҡшы хеҙмәткәребеҙ ине…»** نِعْـمَ الْعَبْـدُ (Сад, 44).

Тимәк, «агнийа шакирин (муллыҡта шөкөр итеүселәр)» һәм «фоҡара сабирин (юҡлыҡта түҙемлеләр)» Аллаһтың ризалығына һәм Илаһи һөйөүгә ирешеүҙә берҙәй юғарылыҡҡа күтәрелә.

Рәхәтлектә лә, ҡыйынлыҡта ла – тормошоноң һәр мәлендә мөьмин булғанына шөкөр итә, рәхмәтле була белә.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Хәйерселәр һәм мохтаждар - Аллаһтың Йомарт (әл-Кәрим) сифатлы Гүзәл Исеменең сағылышы. Хәйерселәр һәм мохтаждар, хәжәттәрен һорап, йомарттарға һәм байҙарға мөрәжәғәт итә. Ана шулай фәкирҙәр байҙарҙың сәғәҙәткә ирешеүенә сәбәпсе була».***

***«Йәберләнгәндәр йомартлыҡҡа һәм игелеккә мохтаж булған кеүек, йомартлыҡ һәм игелек тә йәберләнгәндәргә мохтаж. Матур кешеләр кәмселекһеҙ таҙа көҙгө эҙләгән кеүек, йомартлыҡ***

***та бахыр, меҫкен кешеләрҙе эҙләй. Көҙгөләрҙә матур кешеләрҙең матур йөҙҙәре сағыла, йомартлыҡ һәм игелектәр фәҡир һәм йәберләнгәндәрҙә сағыла».***

***«Хәйерсе – йомарттар өсөн көҙгө. Һаҡ бул: ул көҙгөнө һораусының йөрәген йәрәхәтләрҙәй һүҙҙәр менән таплама».***

[Аллаһ биргәндәрҙе Уның ризалығына ирешерҙәй урындарға сарыф итеү – Раббыбыҙға шөкөр итеү билгеһе. Әхүәле рухиәләрен һаранлыҡтан һәм исрафтан әрсәләп, милектәрен мохтаждарға биреүсе байҙар – көслө һәм бәхетле кешеләр. Яндарындағы йәберләнгәндәрҙең йөрәктәре шатлыҡ һәм өмөт менән тулғанда, улар рухи тыныслыҡ таба.

Хаҡтыр, фани донъяла ярлылар байҙарҙың ярҙамына мохтаж, әммә Ҡиәмәт көнөндә байҙар йәберләнгәндәрҙең доғаһына мохтаж буласаҡ, йәғни, был донъяла фәҡирҙәрҙең булыуы хәлле кешеләр өсөн бер ниғмәт. Байҙар ярлыларға, мохтаждарға ярҙам аша Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләнең ризалығына ирешә ала.

Борон тәҡүәлеләр мохтаждарға бик һаҡ мөнәсәбәттә булған. Уларҙың намыҫына теймәҫ өсөн, саҙаҡа һалынған конверт тыштарына улар шулай тип яҙған: *«Хөрмәтле әфәнде ..., бүләгебеҙҙе алған өсөн, Һеҙгә рәхмәтебеҙҙе белдерәбеҙ!»*

Һәр бер изге ғәмәлдең әҙәп, тәртип ҡанундары бар. Һаҡ ҡына бирелгән саҙаҡалар иманлы әҙәмдең яҡшы сифаттарын нығыта, битәрләп бирелгән саҙаҡалар кире тойғолар уята.

Аллаһу Тәғәлә, әҙәмдәрҙе киҫәтеп, былай ти:

**«(Кешеләргә) тәмле һүҙ әйтеү һәм (уларҙың) хаталарын кисерә белеү, рәнйетеп, теләр-теләмәҫ бирелгән хәйерҙән артығыраҡ, Аллаһ (ҡолдарының саҙаҡаларына) мохтаж түгел...»** (Баҡара, 263);

**«Йәтимдәргә килгәндә, аң бул, уларҙы рәнйетмә! Мохтаждарға килгәндә лә, уларҙы янығдан ҡыума!»** (Духа, 9-10)

**Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), ҡулына ниндәйҙер милек йәки аҡса килеп инеү менән, уларҙы таратып бөтмәй

тороп, тыныслыҡ тапмаған. Һораусыларға бирер нәмәһе булмаһа, уңайһыҙланып, ситкә боролған. Был мәсьәләгә ҡағылышлы аят та төшөрөлгән:

**«Үҙең дә Аллаһтан ниғмәт һорап ялбарған саҡта (хәйер бирә алмау сәбәпле ҡыйынһынып) мохтаждарҙан боролһаң, һис юғында уларға күңелдәре рәнйемәҫлек йомшаҡ һүҙҙәр әйт».** (Исра, 28)

Аяттан күреүебеҙсә, Ислам әҙәбе ҡағиҙәләре мохтаждарҙың үтенесенә иғтибарһыҙ булыуҙы һәм уларҙы ауыр хәлдә ҡалдырыуҙы тыя. Иманлы әҙәм, әгәр бирер нәмәһе булмаһа, йомшаҡ һүҙ менән булһа ла һораусының күңелен тынысландырырға тейеш.

Аллаһу Тәғәләнең ҡарашы даими рәүештә мөьминдең йөрәгенә төбәлгән. Раббыбыҙ яралы йәндәргә бик яҡын. Иман юлындағыларға йәберләнгәндәрҙең һәм меҫкендәрҙең мөрәжәғәтенә һәр саҡ иғтибарлы булыу лазым.

Бер нәмәне онотorға ярамай: теләһә ниндәй тупаҫ һүҙ йәки ғәмәл бер дарыу ҙа алдыра алмаған йәрәхәт һалыуы ихтимал. Быяла сатнаһа, уны ни ҡәҙәр генә йәбештерергә тырышма, ул элекке кеүек бөтөн булмаясаҡ, ғүмерлеккә сатнаған эҙе ҡаласаҡ...]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Улым! Һәр әҙәм өсөн үлемдең үҙ төҫө бар. Үлемдең Аллаһҡа ҡайтыу юлы булыуын аңламай ытырғанып ҡарағандарға ул мәкерле уҫал дошман сүрәтендә килә. Үлемде дуҫ күргәндәргә ул иҫке яҡын дуҫың рәүешендә килә».***

***«Эй, ҡото осоп үлемдән ҡасҡан йән! Дөрөҫөн әйткәндә, һин үлемдең үҙенән ҡурҡмайһың, һине гонаһтарың һәм һинең рухи һуҡырлығың ҡурҡыта».***

***«Үлем яҡынлашҡанда, һине шаҡ ҡатырған һәм тетрәндергән нәмә үлем йөҙө түгел, һинең ҡәбәхәт һыҙаттарың. Йәнең ағас булһа, үлем – шул ағас япраҡтары. Һәр япраҡ уны үҫтергән ағас һыҙаттарын ала...»***

[Изге аят хәбәр итә:

**«Эйе, шулай, Аллаһтың дуҫтарына ҡурҡыныс юҡ; улар хәсрәттә ҡалмаҫ. Улар – иман килтереп, тәҡүәлеккә ирешкән кешеләр».** (Юныс, 62-63)

Тәҡүәле мосолмандарға ҡәберҙә һәм Ҡиәмәт көнөндә ҡурҡыу һәм ҡайғы булмаған кеүек, һуңғы һулышында ла ҡурҡыу һәм ҡайғы уларға ҡағылмаҫ. Үлем ҡапҡалары, рухи кимәленә ҡарап, һәр әҙәмгә үҙенсә асыла...

Хәҙистә әйтелә:

*«Аллаһтың иманлы ҡоло был донъя менән хушлашҡанда һәм мәңгелек донъяға әҙерләнгәндә, уға күктән, ҡояш кеүек балҡып, яҡты йөҙлө фәрештәләр төшә. Улар ожмахтан кәфен һәм хуш еҫле майҙар алып килә һәм, үҙҙәрен күрерлек итеп, бәндә эргәһенә ултырыша. Унан һуң үлем фәрештәһе килә һәм баш осона ултырып әйтә: «Эй, тыныслыҡ тапҡан йән, Аллаһтың мәғфирәте һәм ризалығына сыҡ». Һәм шул ваҡытта, һыу һауыттан ағып сыҡҡан кеүек, йән тәндән сыға һәм уны алып китәләр...*

*Аллаһтың гонаһлы ҡоло был донъя менән хушлашҡанда һәм мәңгелек донъяға әҙерләнгәндә, уға күктән ҡара йөҙлө фәрештәләр төшә. Улар йәһәннәмдән үҙҙәре менән тупаҫ ҡыл кейем алып килә һәм, үҙҙәрен күрерлек итеп, бәндә эргәһенә ултырыша. Унан һуң үлем фәрештәһе килә һәм баш осона ултырып әйтә: «Эй, ҡәбәхәт йән! Аллаһтың асыуына һәм ризаһыҙлығына сыҡ!» Был мәл ул тәне буйлап үрһәләнә башлай, һәм үлем фәрештәһе, еүеш йөндән сәнскене йолҡоп алғандай, тамырҙарҙы һәм нервыларҙы йырып, уны тартып ала...»* (Хәким, Мустадрак, I, 93-95/107)

Имандан баш тартҡан, бүләк итеп бирелгән донъя тормошон заяға үткәргән, нәфсе ҡолона һәм шайтан ҡулындағы уйынсыҡҡа әүерелгән кәферҙәр өсөн үлем оҙайлы ҡәбер язаларын, ғазаптарын алып килә һәм был утлы тамуҡ упҡынына юлдың башы була.

Аллаһу Тәғәләнең бойороҡтары һәм тыйыуҙарына итәғәт күрһәтеп, ғүмере буйы нәфселәрен тыйып килгәндәр өсөн, һуңғы

һулыш тыныслыҡ һәм Раббыһы менән осрашыу шатлығын алып киләсәк, ә ҡәбере ожмах баҡсаларының эргәһе буласаҡ.

Ундай мөьминдәр үлемде Гүзәллеген һәм Изгелеген әҙәм күҙ алдына ла килтерә алмаған Раббыһы менән осрашыуҙың мотлаҡи бер шарты итеп ҡабул итә.

Ҡотолғоһоҙ үлемдән тетрәнеп, йәндәре ҡыҫылған иманһыҙҙарҙан айырмалы рәүештә, уларҙың йөрәктәре Уның менән буласаҡ осрашыуҙы көтөп уҡтала.

«**Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Аллаһ менән осрашыуҙы теләгәндәр менән Аллаһ та осрашыуҙы теләй! Ә кем Аллаһ менән осрашыуҙы теләмәй, Аллаһ та улар менән осрашыуҙы теләмәй!»*

**Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хәләл ефеттәренең береһе былай тип һорай:

«Эй Аллаһ Илсеһе… үлем теләмәй? Беҙҙең беребеҙ ҙә бит үлем теләмәй!»

**Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) былай тип яуап бирә:

*«(Һүҙ) ул турала түгел, иманлыға үлем килһә, Аллаһтың уға якшы мөнәсәбәте хакындағы шатлыклы хәбәрҙе еткерәләр, уның өсөн (был мәлдә) алда көтөп торған нәмәнән дә ҡиммәте юҡ, һәм ул Аллаһ менән осрашыуҙы теләй, Аллаһ та уның менән осрашыуҙы теләй.*

*Иманһыҙ әҙәмгә килгәндә, үлем еткәс, уға Аллаһтың буласаҡ язалары хаҡында насар хәбәр әйтәләр, (был мәлдә) уға алда буласаҡ нәмәләрҙән ҡурҡынысыраҡы юҡ, һәм ул Аллаһ менән осрашыуҙы теләмәй, Аллаһ та уның менән осрашыуҙы теләмәй!»* (Бохари, Рикак, 41; Мөслим, Зикр, 14)

Омейядтар династияһы хәлифе – **Сөләймән бин Абдулмалик** – динилеге һәм дәрүишлеге менән билдәле булған тәҡүәле ғалим **Әбү Хазимдан** былай тип һорай:

– Беҙ Аллаһу Тәғәлә менән нисек осрашырбыҙ?

Әбү Хазим шундай яуап бирә:

*– Аллаһтың күндәм коло, ватанынан һәм яҡындарынан алыҫта булған әҙәм улар менән осрашыуҙы нисек түҙемһеҙләнеп көтһә, Раббыһына шулай атлыға. Аллаһҡа буйһонмағандың хәле хужаһына алып барылған ҡасҡын ҡолдоң хәле менән бер.*

Һуңғы һулышын нисек алыры тураһында борсолоп йәшәгән, мәңгелек тормошҡа яҡшыраҡ әҙерләнергә тырышҡан әҙәм өсөн ер тормошон ҡалдырып китеү сит-ят яҡтарҙан ватанына ҡайтып инеүгә тиң. Әммә ергә ни өсөн килеүе, кемдең биләмәһендә йәшәүе хаҡында онотҡандар өсөн, ҡайҙан килеүе һәм ҡайҙа йүнәлеүе хаҡында уйланмағандар өсөн үлем ҡот осҡос һәләкәт төҫөн аласаҡ.

**Вахб бин Мунаббиһ** (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) был хәҡиҡәтте асыу маҡсатында нәсихәтле миҫал килтерә:

«Бер хаким һыбай йөрөргә сығыр алдынан иң зиннәтле кейемдәрен кейеп алған һәм ат һарайындағы иң шәп арғымағына атланған. Ғорур рәүештә, баһаһын белеп, бик күп ярандары оҙатыуында ул юлға сыҡҡан. Әммә көтмәгәндә ниндәйҙер йолҡош уның юлын бүлгән һәм атының теҙгененән эләктереп алған. Хаким асыуланып ҡысҡырып ебәргән:

– Юлымдан олаҡ, кем һин минең юлымды ҡыйыр өсөн?!

Таныш түгел бәндә тыныс ҡына яуап биргән:

– Һиңә бик мөһим әйтер һүҙем бар...

Хаким, ҡыҙыҡһынып, тик һаман да шулай асыулы рәүештә бойорған:

– Йә, әйт!

– Был ҙур сер, мин уны һинең ҡолағыңа ғына әйтә алам!

Хаким эйелгәс, теге шулай тип шыбырлаған:

– Мин – Ғазраил, һинең йәнеңде алырға килдем!

Хаким, ҡото алынып, ҡатып ҡалған, ә аҙаҡ өмөтһөҙлөккә бирелеп ялбара башлаған:

– Әҙ генә кисектерһәң ни була?!..

Ғазраил (ғәләйһис-сәләм) яуап биргән:

«Юҡ, кисектереү юҡ һиңә. Һин ғаиләңде лә башҡаса күрмәйәсәкһең...» – һәм хакимдың йәнен алған.

Ғазраил (ғәләйһис-сәләм) юлын дауам иткән һәм тәҡүәле әҙәмде осратҡан. Сәләм биргәс, үлем фәрештәһе әйткән:

«Мин һиңә сер итеп кенә бер нимә әйтергә тейеш», – һәм, яҡын килеп, ҡолағына шыбырлаған: «Мин – Ғазраил».

Тәҡүәле әҙәм шатланып ҡысҡырып ебәргән:

«Хуш килдең, мин бит һине күпме көттөм!..»

Ғазраил (ғәләйһис-сәләм) әйткән:

– Тамамлайһы эштәреңде теүәллә.

– Минең өсөн иң мөһиме – Аллаһу Тәғәлә менән осрашыу...

– Һора һәм мин һинең йәнеңде үҙең теләгән халәттә алырмын.

– Миңә был рөхсәт ителәме ни?

– Эйе, һиңә үлемде бер аҙ кисектерергә бойоролдо.

– Улайһа, мин, тәһәрәтемде яңыртып, намаҙға баҫам. Йәнемде мин сәждәгә киткәс ал...

Был уның һуңғы һүҙҙәре була».[24]

Билдәле булыуынса, барса тәҡүәле әҙәмдәр фани донъя менән хушлашыуҙы ҡайғы итеп түгел, Аллаһу Тәғәлә менән буласаҡ осрашыу итеп ҡабул иткән, ул осрашыуҙы көтөп, ихлас шатланған.]

**Аллаһу Тәғәлә беҙҙе был донъянан китеүгә, ҡәбер тормошона һәм Ҡиәмәт көнөндә Үҙенең алдына барып баҫыуға тейешенсә әҙерләнгән тәҡүәлеләр иҫәбенән итһен!**

**Әмин!..**

24. Ғаззали, *Ихйа*, 4-се том, 834-835 бит., Бәдир Нәшриәте, Истанбул, 1975.

Аллаһтың тәҡүәле ҡолдары нәсихәте

# Мәүләнә Йәләлетдин Руми ﵀ - 8

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Эй, Раббыһының әмерҙәренә буйһонмауҙы ғәҙәт итеп алған әҙәм! Һәр саҡ хәтереңдә тот: тәнеңдең һәр өлөшө Аллаһу Тәғәләнең хакимиәтендә. Улар һиңә буйһона һымаҡ тойола ғына. Әгәр Аллаһ уларға һине тыңламаҫҡа ҡушһа, тәнеңдең һәр өлөшө һинең ғүмерлек дошманыңа әүерeләсәк.***

***Әгәр Аллаһ күҙеңә шулай бойорһа: «Ҡоломдо маҙаһыҙла!», күҙеңдең һыҙлауы күп ғазаптарға дусар итәсәк.***

***Әгәр Аллаһ тешеңә һине ыҙалатырға ҡушһа, тешеңдең һыҙлауы һине хәлдән тайҙырасаҡ.***

***Медицина буйынса китаптарҙы уҡы һәм әҙәм тәне сиреүе нимәгә һәләтле икәнлеген белерһең.***

***Бөтә барлыҡ Аллаһ ғүмер биргәнгә генә йәшәй. Ғүмер һөрөүселәр уға Ғүмер биреүсе менән дошманлаша аламы? Был мөмкин тип уйлау иҫәрлек билдәһе түгелме?»***

[Йыш ҡына ярҙамға мохтаж, көсһөҙ әҙәм балаһы ғәмһеҙ рәүештә нәфсеһе артынан саба, уны бар иткән Аллаһу Тәғәләгә ҡаршы торорлоҡ, көслө һәм ҡеүәтле йән эйәһе итеп күрә башлай үҙен.

Әгәр әл-Ғәзиз (Бөйөк, Ҡөҙрәтле) һәм әл-Ғалим (Ғилем эйәһе) сифатлы Раббыбыҙға ҡаршы сыҡҡан әҙәмгә үҙ тәнендә булған Илаһи барлыҡҡа килтереү серҙәре асылһа, ул ни ҡәҙәр наҙан булыуын төшөнөр ине. Йәшәү өсөн әҙәм һәр ваҡыт Раббыһына мохтаж. Организмындағы һәр нәмә: күҙәнәктәрҙәге молекулалар процесынан

башлап, бөтә ағза һәм системаларҙың эшмәкәрлеге әҙәм ихтыярынан тыш, уға буйһонмайынса атҡарыла.

Кешене бер тамсы һыуҙан бар иткән Аллаһ уға Үҙенә генә буйһонған үҙ-үҙен көйләүсе камил программа һалған. Йәғни, кеше организмындағы һәр күҙәнәк, Аллаһу Тәғәләнең әмеренә буйһоноп, үҙенең биологик функцияларын үтәй.

Күҙ алдына килтерәйек әле, әгәр ағзаларыбыҙҙың физиологик эшмәкәрлеген көйләү бер генә сәғәткә үҙебеҙгә тапшырылһа, беҙҙең ғәйеп буйынса организмыбыҙҙа күпме мөшкиләләр тыуыр ине? Хаҡ Тәғәләбеҙ әмерҙәренә һүҙһеҙ буйһоноу тейешлеге һәм үҙебеҙҙең көсһөҙлөгөбөҙгә ышаныу өсөн былар етмәйме ни?

Аллаһу Тәғәлә әҙәмдәргә мөрәжәғәт итә:

**«(Эй, әҙәм балаһы!) нимәгә ҡыҙығып (алданып), һин сикһеҙ йомарт Аллаһтың ниғмәттәренән (сауаптан, ярлыҡауҙан, йәннәттән) ҡоро ҡалдың? Аллаһ һине юҡтан бар итте, сәләмәт ағзалар биреп, (бөтөн кәүҙәңде) тигеҙ, теүәл итте (уларҙы бер-береһенә яраҡлаштырып) бөтөн яғыңды үлсәм менән камиллаштырҙы. Нисек теләһә, һеҙҙе шундай ҡиәфәттә яралтты».** (әл-Инфитар, 6-8)

Аллаһу Тәғәләнең иң гүзәл ижад емеше булған кеше шуларҙы белергә тейеш:

- Раббыбыҙҙың Көс-Ҡеүәте алдында үҙенең зәғифлеген;

- Хәләлдең сиктәрен белергә һәм шуны иҫтә тоторға: ул Хаҡ Тәғәләбеҙҙең «Бул!» тигән әмере менән донъяға килгән һәм Уның «Үл!» тигән әмере менән был донъянан китәсәк;

- Күҙгә күренмәгән микробтар, Илаһи фарман буйынса, иң көслө кешеләрҙе һәм иң көслө хайуандарҙы аяҡтан йығырға ҡадир;

- Күндәмлек менән, үҙенең зәғифлеген асыҡ аңлаған хәлдә Аллаһу Тәғәләне данларға, рәхмәтен белдерергә һәм гонаһтарын ярлыҡауҙы һорау зарурлығын.

Һәр күҙәнәге Илаһи ҡанундарға буйһонғанда, ошо ҡағиҙәләргә таянып эш итмәгән кешеләрҙе йәлләргә генә ҡала. Тәнендәге күҙәнәктәр генә түгел, ғаләмдәге бөтә барлыҡ Уға буйһона.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Иман зәғифлеге арҡаһында ҡазаға тарыусыларҙы йәлләргә генә ҡала, ул ҡазаларҙан ҡотолоу юҡ».***

[Иманһыҙ кешене ихлас йәлләргә кәрәк. Хәйерсе булып көн күргәндәрҙең хәле мәңгелек түгел, ә иманһыҙлыҡ – мәңгелек ниғмәттәрҙән мәхрүм ҡалыу ул.

Әйтәйек, иманһыҙға, донъяның бөтә байлыҡтарын биреп, ерҙә мең йыл йәшәргә мөмкинлек биргән хәлдә лә, ул барыбер бер көн үләсәк һәм тормоштан бер нәмәһеҙ китәсәк.

Беҙҙең өҫтөбөҙҙә балҡыған ҡояш «Фирғәүендәр», «Һәмәндәр», «Нәмрудтар», «Хулагулар», ғад и сәмүд халыҡтарының зиннәтле һарайҙары өҫтөндә лә, аҙаҡ шул һарай харабалары өҫтөндә лә балҡыған. Күк тә, ер ҙә, кешеләр ҙә, байлығына маһайып, Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләгә ҡаршы сыҡҡандар өсөн иламаған. Үҙҙәре йәберләгәндәрҙең һыҡтауы һәм ҡарғышы аҫтында улар тарих сүплегенә быраҡтырылған. Ҡасандыр зиннәтле һарайҙары торған, ә хәҙер шомло харабаға әйләнгән ул ерҙәрҙә төндәрен сүл бүреләре олой ҙа, өкөләр ухылдай...

Байлыҡҡа күмелеп ғүмер һөргән, әхүәле рухиәһе иман нуры менән яҡтыртылмаған, Аллаһ ризалығы өсөн бер ғәмәл дә ҡылмаған әҙәм ни ҡәҙәр бәхетһеҙ. Ә иман ниғмәтенә эйә әҙәм, донъяла иң ярлы әҙәм булһа ла, асылда бар ғаләм унын ҡарамағында. Мәңгелек донъялағы бәхет – мәңгелек.

**Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Хәкики тормош – мәңгелек тормош (Хәкики бәхет – мәңгелек бәхет!)».* (Бохари, Йыһат, 33; Саләт, 48; Рикак, 1)

Иманлы әҙәм шуны белә: фани донъя ауырлыҡтары һәм һынауҙары гонаһлыларҙың мәңгелектәге ыҙалары менән сағыштырғанда кескенә,

һәм үтә торған тормош ләззәттәре, дәрәжәләр һәм хакимлыҡ йәннәттең мәңгелек бәрәкәттәре менән сағыштырғанда сүп кенә. Бына ни өсөн иң хәтәр фәҡирлек, ауырлыҡтар, ҡаты һынауҙар баҫырауы аҫтында тороп ҡалғанда ла, иманлы әҙәм байлыҡ-муллыҡҡа күмелеп йәшәгән иманһыҙҙарға, гонаһлыларға көнләшмәй. Ул Аллаһу Тәғәләнең һүҙҙәрен иҫендә тота: **«Ҡайғырма, Аллаһ беҙҙең менән»** (Тәүбә, 40) һәм фани донъя ҡыйынлыҡтарына иғтибар итмәҫкә тырыша.

Ҡыйынлыҡтар һәм бәлә-ҡазалар, ауыр һынауҙар мәлендә иманлы әҙәм изге аяттан илһам һәм күңел тыныслығы таба:

**«(Мосолмандар) ҡаушамағыҙ, хафаланмағыҙ, әгәр ҙә һеҙ мөьмин-мосолман икәнһегеҙ, һеҙ барыһынан да өҫтөн булырһығыҙ».** (Әлү Ғимран, 139)

Шәйех Ғатауллаһ әл-Искәндәриҙең ялбарып әйткән һүҙҙәре күңеле хәҡиҡи иман менән тулған әҙәмдең тыныслыҡ табыуы хаҡында:

*«Эй Раббым! Һине табыусы берәй-нәмәһен юғалтҡанмы әллә? Һине юғалтҡан берәй-нәмә тапҡанмы әллә?»*

Иман - бөтә ҡайғы-хәсрәттәрҙә, михнәттәрҙә йыуаныс. Иман тәмен татыған йөрәкте бер генә бәхетһеҙлек тә барған юлынан яҙлыҡтыра алмай. Иң-иң ауыр һынауҙарҙы үткән пәйғәмбәрҙәр, әүлиәләр тиңе булмаған сыҙамлыҡҡа һәм ҡаҡшамаҫ рухи тыныслыҡҡа эйә булған.

Оло йөрәкле сәхәбәләр (разыйаллаһу ғәнһүм) бер ниндәй ауырлыҡтар, бәлә-ҡазалар алдында бөгөлмәгән. **Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) саҡырыуы менән илһамланып, улар иман нурын ерҙең төрлө мөйөштәрендә йәшәүселәргә тараҡан. Илһам биргән, рухиәтте күтәргән иман ләззәте ҡурҡыуҙарға, ҡоткоға һәм фани донъя борсолоуҙарына урын ҡалдырмаған.

Аллаһу Тәғәлә, иманлыларҙың иң яҡшы быуыны тип, мөһажирҙарҙы һәм ансарҙарҙы, шулай уҡ улар юлынан барған тәҡүәле мосолмандарҙы атай (Тәүбә, 100). Улар юлын дауам иткәндәр фани донъя ауырлыҡтарын һәм ыҙаларын элекке гонаһтарын ҡаплатыу йәки рухи үҫеш мөмкинлеге тип ҡабул итә, һис ҡасан күңел тыныслығын юғалтмай. Хәҙистә әйтелә:

*«Иманлы әҙәмдең хәле һоҡланғыс һәм ғәжәп! Хаҡтыр, һәр нәмә уның өсөн игелек, һәм ул тик иманлыларға ғына хас: нимәлер уны ҡыуандырһа, ул рәхмәтен (Аллаһу Тәғәләгә) белдерә һәм был уға әжер булып ҡайта; ҡайғы килһә, түҙемлек күрһәтә, был да уның өсөн әжер»* (Мөслим, Зөһд, 64).

Мосолман һәр ваҡыт отошта: был донъяның ҡәртәләре һәм мохтажлыҡтары - Аллаһу Тәғәләнең әжеренә, ризалығына ирешеүгә айырым мөмкинлек. Нәфсе һәм ләззәт ҡолдары өсөн әрнеткес юғалтыу һәм еңелеү кеүек булған нимәләр тәҡүәле мосолмандар өсөн түҙемлеген нығытыу һәм Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләгә тағы нығыраҡ шөкөр итеү һәм рәхмәтен белдереү сараһы.

Имандан мәхрүм йөрәктәр бәләкәй генә проблема менән осрашһалар ҙа, борсола, хәүефләнә, Илаһи тәҡдиргә ризаһыҙлыҡ белдерә башлай, Хаҡ Тәғәлә ихтыярына ҡаршы сыға. Имандан мәхрүмдәрҙе ихлас йәлләргә генә ҡала, сөнки тап иман - именлек һәм күңел тыныслығы сығанағы.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Шәм булыу еңел түгел: яҡтылыҡ биреү өсөн, яна белергә кәрәк».***

[Кеше камиллыҡҡа ирешһен өсөн, әхүәле рухиәһенең өлгөрөүе кәрәк. Өлгөргәнлек, үҙ сиратында, нәфсебеҙҙең (тән рухының) харамдан баш тартыуы һәм тормош һынауҙарын күндәмлек менән үтеүе аша ирешелә.

**Мөхәммәд Икбал** яҙа:

*«Бер тапҡыр төндә китапханамда китап ҡортоноң янған лампа тирәләй өйөрөлгән күбәләккә зарланыуын ишеттем: «Әбү Али Ибн Сина китаптары араһында йәшәнем, әл-Фараби әҫәрҙәренең бөткөһөҙ юлдары, хәрефтәре араһында шыуышып йөрөнөм, әммә тормоштоң мәғәнәһенә һис тә төшөнә һәм бәхетле була алманым...»*

*Ҡанат остары көйгән күбәләк шыбырлаған хикмәт тулы тәьҫирле һүҙҙәрҙе бер китапта ла табыу мөмкин түгел: «Сыҙамлыҡтар булһа,*

*тормош гүзәл! Ян һин утта, хаҡты табыр өсөн. Йәшәйештең асылы – һөйөү тетрәнеүендә.»*

Янмайһың икән, яҡтырта алмайһың. Тәҡүәле һәр бер ҡолдоң йәне Раббыбыҙға һөйөү ялҡыны менән солғап алынған.

Шәйех Мәүләнә Йәләлетдин Руми Раббыбыҙға тартылыу һәм һөйөү менән тулы ғүмерен өс һүҙ менән тасуирлай:

**«Өлгөрмәгәйнем, бештем, яндым!..»**

Киң ғилемгә эйә булып, сәлжүктәр мәҙрәсәһендә уҡытҡан, Аллаһу Тәғәләгә тартылыу булмаған осорон ул **«өлгөрмәгәйнем»** тип баһалай; Раббыбыҙға һөйөү яралған мәлде **«бештем»** тип атай; ә йөрәге, «ғаләм биттәрен» уҡырға өйрәнеп, Илаһи хәҡиҡәт менән тула башлаған һәм ул Илаһи һөйөүҙә иреп бөткән ваҡытты **«яндым»** тип тасуирлай.

Шағир **Физули** үҙенең данлыҡлы «Һыу» ҡасидәһында былай тип яҙа:

*«Күҙҙәрем минең! Алъюҫыҡҡа һөйөү ялҡыны ялмаған йөрәгемә йәштәр түкмәгеҙ! Һүндерә алмаҫ һыуҙар һөйөү утын (Аллаһҡа һәм Уның Илсеһенә)!»*

Рухи бейеклектәргә күтәрелгән шәйех Мөхәммәд Әсғәт Эрбили, йөрәге Илаһи һөйөү менән янғандың күҙе аша донъяға бағып, Хаҡ Гүзәллек Эйәһенә шулай мөрәжәғәт иткән:

*«Хаҡ Тәғәләм! Гүзәл Исемдәрең сағылышында яҙҙар Һиңә һөйөү ялҡыны менән дөрләй! Нәфис төҫтәр менән рауза ялҡынлана, наҙлы йыры менән – һандуғас, йәйғор төҫө менән - сөмбөл шәлкемдәре, хатта – тупраҡ һәм бәйләнсек дегәнәк!..»*

Исламға христианлыҡтан килгән Яман Деде, пәйғәмбәребеҙгә (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һөйөү саҡҡыһы аша йөрәгендә Хаҡ Тәғәләбеҙгә ҡайнап торған һөйөү яралғас, былай тип яҙған:

*Һөйөү ялҡынында Һиңә янам,*
*Хозурлыҡ бир талған йөрәккә…*
*Сүллектәрҙә яныҧ көлгә ҡалһам –*
*Сарсауымды аңлай алмамын…*

*Һыуҙың тоя алмайым һалҡынлығын –*
*Йәнем минең – уттар эсендә...*
*Әгәр ялҡын төшһә хәҙер күктән –*
*Һиҙә алмам уны һис кенә!..*

Аллаһу Тәғәләнең тоғро ҡолдары күндәм рәүештә утҡа ингән Ибраһим пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) ише фани донъя ялҡыны ыҙаларын күндәм үтеүҙе мәртәбәгә һанаған. Аллаһ ул ялҡынды һалҡын һәм зыянһыҙ иткән. Йөрәктәре Раббыбыҙға һөйөү менән тулған ялҡын Илаһи язаларҙың уларға ҡағылмауына сәбәп буласаҡ.

Рухи камиллыҡ юлынан атларға һәләтлеләр, йөрәктәрен Илаһи һөйөү менән тултырып, ыҙаларҙы - ләззәткә, ҡайғы-хәсрәтте - шәфҡәткә, ҡыйынлыҡтарҙы бәрәкәткә әйләндерергә ҡадир. Бының өсөн ашығыусанлыҡты – түҙемлелек, ғафиллекте – зекер, шөкөрһөҙлөктө – рәхмәттәр, ғауғасыллыҡты – күндәмлек, һаранлыҡты – йомартлыҡ, шикләнеүҙәрҙе – аныҡ ғилем, ҡаршылыҡты тәүбәләр менән алмаштырырға кәрәк; Аллаһ ебәргән ер һынауҙарын, әхүәле рухиәбеҙҙе таҙартыу өсөн кәрәкле шарт итеп күреп, йылмайып ҡаршылау зарур.

Һутлы, татлы булһын өсөн, һәр емеш ҡояш аҫтында өлгөрөп етергә тейеш; һәр йән, камиллыҡҡа ирешеү өсөн, ер һынауҙары аша тәрбиәгә мохтаж.

Диңгеҙ буйына килһәк, беҙ уның тау тоҡомдарын тулҡындар йыуып барлыҡҡа килтергән ҡырсынташ менән ҡапланғанын күрәбеҙ. Осло ҡырлы таштар, оҙаҡ йылдар диңгеҙ һыуы менән йыуылып, ныҡ шымартылған ялтыр ҡырсынташҡа әүерелгән.

Раббыбыҙҙың күп һанлы һынауҙарын үтеп, тәҡүәле мөьминдәрҙең йәндәре лә шулай көҙгө кеүек шымартыла, нығына. Улар берәүҙе лә йәрәхәтләмәй, уларҙы ла кешеләрҙең һүҙҙәре, ғәмәлдәре йәрәхәтләмәй. Улар берәүҙе лә рәнйетмәй, үҙҙәре лә рәнйемәй. Тасаввуф тәрбиәһе шундай: «рәнйетмәү» кимәленән «рәнйемәү» кимәленә күтәрелеү...]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Иҫәр һәр кемдең гонаһтарын һәм етешһеҙлектәрен эҙләй һәм шул хаҡта бөтә ерҙә һөйләп йөрөй, әммә, иҫәрлеге арҡаһында, үҙенең гонаһтарын бөтөнләй күрмәй».***

[Иманлы әҙәмдең башҡаларҙың етешһеҙлектәрен эҙләп йөрөргә хоҡуғы юҡ, ул үҙ гонаһтары һәм хаталары хаҡында борсолорға тейеш. Кемделер һөйләп йөрөгәнсе, уға үҙен тәрбиә ҡылыу зарур. Үҙ гонаһтарын күрмәйенсә, башҡаларҙың гонаһын тикшереп йөрөүселәр хаҡында халыҡ былай ти: «Кешелә күрһә - ғәйбәт, үҙе ҡылһа – һәйбәт».

Үҙ етешһеҙлектәрен төҙәтеү менән мәшғүл булған мөьминдең кеше гонаһтарын тикшерергә ваҡыты ла, көсө лә ҡалмай. Мөьминдәр бер үк принципҡа таяна: *«Хисап ҡылығыҙ үҙегеҙҙе, хатта һеҙҙе хисап ҡылғансы!»*, улар һәр саҡ буласаҡ Ҡиәмәт Көнө тураһында борсола:

**«Кем туҙан бөртөгө (зәррә) ҡәҙәрле генә изгелек ҡылған булһа, хатта шул күренер. Кем туҙан бөртөгө (зәррә) ҡәҙәрле әшәкелек ҡылған булһа, ул да күренер».** (Зилзиләһ, 7-8)

Бер бәҙәүи Рәсүлуллаһтан (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ошо аятты ишетеп тетрәнә һәм былай тип һорай:

– Эй Рәсүлуллаһ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), хатта остоҡ ҡына булһаламы?

Рәсүлуллаһ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) яуап бирә:

– *Эйе.*

Бәҙәүи ҡайғыра башлай: «Аһ, минең гонаһтарым!..», был һүҙҙәрҙе ул күп тапҡыр ҡабатлай. Аҙаҡ тора ла, ишеткән аятты ҡабатлай-ҡабатлай китеп бара.

Рәсүлуллаһ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), ул киткәс, былай ти:

*«Был бәҙәүиҙең йөрәгенә иман инде».* (Суюти, *ад-Дурруль-Мансур*, VIII, 595)

Башҡаларҙың хаталарын, етешһеҙлектәрен эҙләү теләге юғалыу - иман камиллығына дәлил, ә бының киреһе имандың көсһөҙлөгө хаҡында һөйләй.

Аллаһу Тәғәлә бер-берендең гонаһын эҙләүҙе тыя: **«... шымсылыҡ ҡылып, бер-берегеҙҙең ғәйебен эҙләмәгеҙ...»** (Хужүрат, 12), сөнки был гонаһ кемдер эшләгән хата, гонаһтарҙан ауырыраҡ булыуы ихтимал.

**Шәйех Абдуллаһ Дехлеви,** ул барҙа берәүҙең етешһеҙлектәрен һөйләй башлаһалар, әйтә торған булған:

«Был һүҙҙәр күбеһенсә миңә ҡағыла!»

Ошо һүҙҙәр ғәйбәтте шунда уҡ туҡтатҡан, һәр бәндә үҙ гонаһтары хаҡында уйлана башлаған.

Шуны иҫтә тотоу мөһим: һәр ғәмәлдең үҙ сәбәбе бар. Изге аятта әйтелә:

**«Кешеләрҙең ҡылмыштары (фәхешлектәр) арҡаһында ҡоро ер өҫтөндә лә, диңгеҙҙә лә тәртип боҙолдо...».** (Рум, 41)

Бәс, шулай булғас, тирә-йүнебеҙгә бағып уйланырға һәм түбәндәге һорауҙы үҙебеҙгә бирергә тейешбеҙ:

- Был ерҙәге матди һәм рухи донъя бәлә-ҡазаларында минең дә өлөшөм юҡмы? Ерҙә тыныслыҡ булһын өсөн, мин нимә эшләнем?

- Ислам ҡанундарына таянып йәшәгән өлгөлө иман эйәһеме мин?

- Кешеләрҙең әхүәле рухиәһенә ыңғай йоғонто яһайыммы, әллә киреме? Ни кимәлдә минең һүҙҙәрем, ғәмәлдәрем яҡшылыҡ ҡапҡаларын аса, яманлыҡ ҡапҡаларын яба? Игелеккә саҡыра аламмы, гонаһтарҙан әрсәләй аламмы?

- Мосолман йәмәғәте эштәрендә әүҙем ҡатнашаммы? Әллә «Белмәгәндең – беләге тыныс» принцибы буйынса йәшәйемме?

- Шәхси файҙама зыян килһә лә, хәҡиҡәт һәм ғәҙеллек яғында тораммы?

- Бөгөн, фани донъя файҙаһы артынан ҡыуып, күптәр «намыҫ тауышын» ишетмәгәндә, «хәҡиҡи тормош – мәңгелек тормош» булыуын хәтеремдә тотаммы?

- Үҙемдән ихлас хисап аламмы? Әллә ул хисап тәүбә итеүҙе һәм хаталарҙы төҙәтеүҙе талап итәме?

Аллаһу Тәғәләнең рәхмәте менән иман юлына баҫҡанбыҙ икән, беҙ **«һәр саҡ үҙеңде генә ғәйеплә, тирә-йүндәгеләрҙе ыңғай баһала»** принцибына таянып, бөтә гонаһ, хаталарыбыҙҙың Ҡиәмәттә алдыбыҙға килеп баҫасағын аңлап, гонаһтарыбыҙ өсөн тәүбә итергә һәм изге ғәмәлдәр ҡылырға ынтылырға тейешбеҙ.

**Хаҡ Тәғәләбеҙҙең сикһеҙ Шәфҡәте һәм Мәрхәмәте менән беҙҙе Үҙе яратҡан һәм уларҙан риза булған ихлас ҡолдары даирәһенә индерһен инде!**

**Әмин!..**



# Мәүләнә Йәләлетдин Руми ﷺ - 9

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Йылғаны күрһәң, кәсәңдәге һыуҙы шунда түк. Һыу йылғанан ситләшә аламы ни?»***

***«Кәсәләге һыу, йылға һыуы менән аралашып, үҙ асылын юғалтыр һәм йылғаның бер өлөшөнә әйләнер».***

***«Кәсәләге һыу шунда үҙенең шәхси сифаттарын юғалтыр, үҙ асылына ҡайтыр. Ул саҡта һис ҡасан кәмемәç, бысранмаç, тынсымаç».***

[«Мәснәүиҙәр»ҙе тәфсирләүселәр фекеренсә, «йылға» - мәңгелек тормош, ә «кәсәләге һыу» – ер тормошо. Әҙәм тормошо кәсәһенән һыуҙы мәңгелек тормош йылғаһына түгеү - «үлемгә ҡәҙәр үлегеҙ» әмеренә буйһоноу ул. Йәғни, ҡотолғоһоҙ үлем килгәнсе, көслө теләк-ынтылыштарыңды ауыҙлыҡлап, гонаһтарҙың тартыу көсө алдында мәйет кеүек булыу; күндәмлек менән Раббыбыҙға буйһоноп, бөтә өмөттәрҙе Уға бағлап, фани донъя бәрәкәттәрен мәңгелек сәғәҙәт капиталына әйләндереү.

Ғүмер шаулап аҡҡан һыу кеүек. Тормош – кешегә бирелгән сикләнгән капитал. Вайымһыҙҙарға һис ҡасан бөтмәç һымаҡ тойолған ул капитал, киләсәктәге мәңгелек тормош менән сағыштырғанда, бик бәләкәй. Кешенең был хәкиҡәтте ни кимәлдә аңлауы хаҡында изге аятта шулай әйтелә:

**«Ҡиәмәт көнөн күргәс, уларға донъяла өйләгә саҡлы – ярты көн, өйләнән һуң ярты көн генә торған кеүек тойолор».** (Нәзиғәт, 46)

Изге хәҙистә былай әйтелә:

*«Мәңгелек донъя менән сағыштырғанда, был донъяның хәле бармағыңды диңгеҙгә тығып алған мәл кеүек кенә. Бармаҡта ҡалған дым – донъя тормошо (мәңгелек донъя менән сағыштырғанда)».* (Хәким, *Мустадрак*, 4/319)

Ғүмер бүләге һәм башҡа бәрәкәттәр – Аллаһу Тәғәләнең рәхмәте, мәңгелек сәғәҙәткә ирешеүҙең берҙән-бер мөмкинлеге. Әҙәм өсөн иң файҙалы сауҙа – үтә торғанды мәңгелеккә, өлөштө – бөтөнгә, тамсыны океанға алмаштырыу. Океан шул тамсының ватаны бит инде. Үҙең килгән урынға кире ҡайтыу - ҡорбан түгел. Тамсы теләйме-теләмәйме бер көн килеп мотлаҡ океанға ҡайта.

Ҡөрьән дә быны раҫлай:

إِنَّا لِلّٰهِ وَ إِنَّا إِلَيْهِ رَاجِعُونَ

**«...Беҙ – Аллаһ бәндәләре, Аллаһ хозурына барасаҡбыҙ!»** (Баҡара, 156)

Йөрәктәре Илаһи хәҡиҡәтте таныусылар һәр осраҡта Аллаһҡа шулай мөрәжәғәт икән: *«Эй Раббым! Һинән килдек һәм Һиңә ҡайтасаҡбыҙ!»*

«Үлемгә ҡәҙәр үлеү» хәҡиҡәтенән үҙ өлөшөн алыуға лайыҡ булыу өсөн, әҙәм балаһы хәҡиҡи оҫталыҡ һәм хикмәт менән фани донъя кәсәһендәген мәңгелек океаны менән ҡуша белергә тейеш. **Мәүләнә Руми** әйткәнсә:

*«Хәкикәт баҡсаһы хуш еҫен тойоусылар, үлемгә ҡәҙәр үлеүселәр ни ҡәҙәр бәхетле...»*

Икенсе яҡтан ҡарағанда, әҙәм ҡулындағы кәсә – ул таянған дәрәжә, статус, хакимлыҡ һәм көс. Бөтөн, үҙ-ара бәйләнешле структура булған беҙҙең ғәләмәт ҙур донъя - Илаһи тәртип буйынса, үҙ-үҙенә бикләнгән һәм аҡыл менән танып белеү мөмкин булмаған сикһеҙ Ҡөҙрәтле һәм Бөйөк Аллаһу Тәғәләнең сикһеҙ биләмәләрендәге кескәй генә ярма бөртөгө ише.

Шулай уҡ кәсәләге һыу – әҙәм балаһы эйә була алған барса ғилем дә ул. Илаһи ғилем иһә – сикһеҙ океан. Изге хәҙистә был хәкикәт бик күркәм асыла:

*«Сәфәрҙә Хызыр Муса пәйғәмбәргә (ғәләйһүмәссәләм) хикмәт тулы ғәжәйеп һәм серле ваҡиғаларҙы күрһәтә. Бер заман улар йөҙөп барған кәмә ситенә бәләкәй генә ҡош килеп ҡуна һәм эйелеп һыу эсә. Хызыр, ҡошҡа ымлап, былай ти:*

*«Аллаһтың белеме менән сағыштырғанда, һинең, минең белемем һәм бөтә бар булғандарҙың белеме ошо ҡош томшоғондағы һыу тамсыһына бәрәбәр».* (Бохари, Тәфсир, 18/4)

Шулай уҡ әҙәм ҡулындағы кәсәләге һыу – Аллаһу Тәғәлә тарафынан һынау өсөн ваҡытлыса бирелгән мөлкәт, хакимлыҡ һәм байлыҡ. Аллаһу Тәғәләнең биләмәләре һәм идаралығы сикһеҙ. Изге аятта әйтелгәнсә:

**«Күктәрҙең һәм ерҙең хөкөмдары - Аллаһтыр. Аллаһтың ҡөҙрәте һәр нимәгә етә!»** (Ғимран, 189)

**«Ул һеҙгә нәмә теләһәгеҙ, шуны бирҙе. Аллаһтың ниғмәттәрен ни ҡәҙәр һанарға тырышһағыҙ ҙа, осона сыға алмаҫһығыҙ. Дөрөҫөн генә әйткәндә, кеше ул – залим, уйы гел кәферлектә булыр (булғанына шөкөр итмәүсе зат)!»** (Ибраһим, 34)

Бөгөнгө көнгә ҡәҙәр бөтә барлыҡ тотонған ниғмәттәр Аллаһу Тәғәлә хазиналарының тамсыһын да кәметмәне.

Шулай итеп, әҙәм ҡулындағы һыулы кәсә – Уға Аллаһ биргән бәрәкәттәр, төрлө мөмкинлектәр һәм һәләттәр. Ғүмер йылғаһы Аллаһу Тәғәләнең сикһеҙ океанына аға. Үҙ ихтыяры менән йәнен, милкен, ғилемен, һәләттәрен һәм бирелгән мөмкинлектәрен инсан ниндәй кимәлдә мәңгелек океан менән ҡауышыуға йүнәлтә, шул кимәлдә «Фәнә филләһтән» (Аллаһты һөйөүендә үҙ-үҙен онотоуынан) насибын алаcаҡ.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Алманы тәмләмәй тороп, бала әсе һуғандан баш тартырмы?»***

[Балалар донъяны танып белеү этабында булғанлыҡтан, улар бәләкәй һәм ябай уйынсыҡтар менән хушһына. Әммә үҫә килә уларҙың аҡылы, әхүәле рухиәһе яңы кимәлгә күтәрелә. Әлбиттә, ябай уйынсыҡтар менән ҡыҙыҡһыныу яйлап бөтә. Ә өлкән кешенең ундай уйынсыҡтар менән уйнауы бөтөнләй сәйер күренеш, аҡылға һыймаҫ нимә.

Аллаһу Тәғәлә кешеләрҙең, рухи йәһәттән камиллаша барып, ябай һәм түбән ләззәттәрҙән ситләшеүен, Әхирәттәге хәҡиҡи, мәңгелек бәхеткә ынтылыуын теләй. Изге аятта был хаҡта шулай әйтелә:

**«Был донъя тормошо уйын ғына, күңел асыу ғына – башҡа түгел. Ысын тормош – ул Әхирәт тормошо, был турала шик булырға мөмкин түгел. Улар шуны белһә (фани донъяла гонаһ ҡылмаҫ) ине!»** (Ғәнкәбут, 64)

Был йәһәттән ҡарағанда, донъя тормошо тупаҫ, сикләнгән йөрәктәр өсөн – сүллектәге алдатҡыс оазис сағымы. Эсендә бушлыҡ ҡына булған сағыу төргәк ише ул.

Аллаһ өсөн был донъя серәкәй ҡанаты ҡиммәтенә лә эйә түгел. Бына ни өсөн мәңгелек тормош хаҡында онотоп, фани донъяға иҫе киткәндәргә Аллаһ әһәмиәт бирмәй. Аллаһ ризалығы өсөн ҡылынған, Уның өсөн әһәмиәтле булған бәләкәй генә изге ғәмәл бар донъяға хужа булыуҙан ҡиммәтерәк.

Донъяға мөкиббәндәрҙең аҡылы, башҡа тәмле ризыҡтарҙы белмәйенсә, әсе һуғанды иң тәмлеһе тип иҫәпләгән бала аҡылынан артыҡ түгел. Мәүләнә Руми, алда көтөп торған иҫ киткес бәрәкәттәрҙән һәм мәңгелек сәғәҙәттән йөҙ бороп, үтә торған донъяның матурлыҡтарына, ялтырауыҡтарына күңел бағлағандарҙы киҫәтә:

*«Рухи хикмәттән мәхрүм әҙәм үҙен осһоҙға ғына һатасаҡ. Ул, ҡиммәтле ебәктәргә тиң әҙәм, иҫке-моҫҡоға һалынған ямауға (донъя тормошонда) әйләнә».*

Ожмахҡа, Үҙе менән осрашыу кеүек бөйөк бәрәкәттәр вәғәҙә иткән Раббыһына йөҙ менән боролоу урынына, әҙәм нәфсеһе артынан

эйәреп йөрөй, түбән тәгәрәүҙе “бәхет” тип атай, өс көнлөк фани тормошон биҙәргә тырышып, мәңгелек тормошон юҡҡа сығара.

Донъя байлыҡтарын ҡалдырып, Илаһи һөйөү океанына сумған Ибраһим бин Әҙһәм былай ти:

*«Илаһи һөйөүҙән һоҡланыуыбыҙ, хозурланыуыбыҙ, ләззәттәребеҙ билдәле булһа, хакимдар уның өсөн бөтә байлығын, хакимлығын бирер ине».*

**Малик бин Динар** һөйләй:

«Бер заман мин **Хәсән әл-Басриҙан** былай тип һораным:

– Донъяла иң насары нимә?

Хәсән әл-Басри (рәхматуллаһи ғәләйһи) шулай тип яуап бирҙе:

– Рухи үлем.

Мин йәнә һораным:

– Рухи үлем нилектән килә?

Ул былай тине:

– Донъялыҡтағын һөйөүҙән (йәғни, үтә торған нимәләргә башкөллө сумыу һәм нәфсеңә эйәреүҙән).

Аллаһтың һайлам ҡолдарының береһе шундай хикмәтле һүҙ әйткән:

*«Иманды һөйөүселәр фани донъяны юғалтмай. Фани донъяны һөйөүселәр иманды юғалта».*

Йәғни, динилек, дәрүишлек һәм Аллаһтан ҡурҡыу – фани донъянан баш тартыу түгел, ә **Сөләймән** пәйғәмбәр миҫалындағыса - был донъяла ул үҙ өлөшөн, ризығын эҙләй, әммә уларға күңел бағламай. Донъя ләззәттәре бирәүҙең әхүәле рухиәһен әсир итһә, уға дингә килеү, Илаһи хәҡиҡәттәрҙе төшөнөү, ғибәҙҙәттән ләззәт табыу ифрат ауыр буласаҡ. Фанилыҡты һөйөү ауырыуын йоҡтормаҫ өсөн, әхүәле рухиәбеҙҙе дәрүишлек, Аллаһтан ҡурҡыу менән сорнап алырға кәрәк.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Эт ялағандан диңгеҙ һыуы харамға әйләнмәй».***

[Ғилемдән алыҫ булғандарҙың рухи ҡиммәттәргә һөжүм итеүе, иң мөҡәддәс нимәләрҙе, пәйғәмбәрҙәрҙе һәм әүлиәләрҙе инҡар итеүе – һуңғыларының мәртәбәһен, юғарылығын кәметә алмай. Бындай мөнәсәбәт менән улар үҙҙәренә хурлыҡты, түбәнлекте, мәңгелек тормоштағы язаларҙы арттыра ғына һәм үҙен йәһәннәм утына дусар итә. Иманлылар бындай залимдарға кире ҡарашын белдерергә, уларҙан алыҫ торорға тейеш, сөнки улар мосолмандарға хас сифаттарҙы яҡлауға, дингә тоғролоҡҡа һынау ҙа үтә.

Иман камиллығы – лайыҡлыларға ҡарата һөйөү (йәғни, Аллаһҡа һәм Ул яратҡандарға) һәм түбәнлекте һайлағандарҙы дошман күреү (йәғни, Аллаһ һәм Уның Илсеһе дошмандарын). «Әл-Мәсәд» – Аллаһ яратмағандарҙы дошман күрергә кәрәклеген дәлилләүсе асыҡ һабаҡ.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Эй, иман гәүһәрҙәрен икмәк телеменә алмаштырыусы; бер ус арпаға рухи хазиналар каләтен һатыусы бәхетһеҙ йән! Ибраһим саҡырыуынан баш тартҡан Нәмруд батша кескәй генә серәкәйгә буйһонорға мәжбүр булған».***

[Был донъяның ваҡытлы ниғмәттәренә алданып, мәңгелек тормош ниғмәттәренән баш тартыу – ҡаты алданыу һәм иҫ киткес иҫәрлек. Тәүге быуын ғалимдарының береһе булған **Әбү Хазим** (рәхматуллаһи ғәләйһи) әйткән:

«Аллаһҡа яҡынайтмаған teләһә ниндәй мөмкинлек (милек, дәрәжә, статус) – бәләгә әйләнәсәк насарлыҡ».

Аллаһтың һайлам ҡолдарының береһе **Йәғәфәр Садык** әйткән:

*«Аллаһу Тәғәлә был донъяға әйткән: «Әй донья! Миңә хеҙмәт иткәндәргә хеҙмәт ит! Үҙеңә хеҙмәт иткәндәрҙе арыт һәм хәлдән тайҙыр!»*

Йөрәктәрен был донъя байлыҡтары әсире иткән һәм милкен ҡорбан итеүҙән ҡасҡан ҡомһоҙ кешеләр; тән рәхәтлеген алға ҡуйып,

ғибәҙәт ҡылыуҙан, дингә хеҙмәт итеүҙән баш тартҡан ялҡау кешеләр; үҙ көсөнә саманан тыш ышанып, йәшәү мәғәнәһен тапмаған һәм нәфсеһенә ҡаршы тора алмаған кешеләр, лайыҡлы булмаған юҡ ҡына маҡсаттар өсөн, берҙән-бер көн бөтә байлыҡтарын да, үҙҙәрен дә юғалтыуы ихтимал. Йәғни, Аллаһ ризалығы өсөн бөйөк һәм юғары һынауҙар океанына сумырға ҡыйыулыҡ тапмағандар бер көн килеп донъя хәстәрҙәренең һай ғына күләүегенә барып батыуы ихтимал.

Тап Аллаһҡа ышаныуҙан һәм ғибәҙәт ҡылыуҙан баш тартып, һауаланып, үҙен Аллаһ тип хисаплай башлаған, әммә үлеме килгәс, Илаһи асыуға тарып, кескәй генә серәкәйҙе лә еңә алмаған **Нәмруд** ише.

**Әбрәхәнең** һауалы ғәскәре Сананан бөйөк Ҡәғбәне емерер өсөн китә, әммә Мәккәгә етеп килгәндә, һалам кеүек теткеләнеп бөтә. Уларға арыҫландар ҙа, юлбарыҫтар ҙа, башҡа ҡырағай хайуандар ҙа һөжүм итмәй; Ҡәғбә дошмандарының түбәнһетелеүен күрһәтеү маҡсатында, улар бәләкәй генә ҡоштар ташлаған таштарҙан һәләк була.

«Мин кем» тип йөрөгән залимдарҙың яҙмышы бәхетһеҙ, үлем еле был ғәмһеҙҙәрҙе туҙан кеүек алып киткән. Донъя уларҙы оҙатып илап ҡалмаған, мәңгелек донъя йылмайып ҡаршы алмаған. Ул залимдарҙың ҡотолғоһоҙ тәҡдире, иҫәрҙәрҙең хурлығы кеүек кенә тарихта ҡалған.

Хәҡиҡи бәхет һәм байлыҡ - үҙеңдең Аллаһу Тәғәлә алдындағы кәмселегеңде һәм зәғифлегеңде, көсһөҙлөгөңдө аңлап, әлегә ваҡыт бар саҡта, ихтыяр көсөң менән нәфсеңде еңеп, Аллаһ юлына баҫыу. Изге хәҙистә әйтелгән бит:

*«Аҡыллы әҙәм – хисап талап итеп, нәфсеһен ауыҙлыҡлап тора, Әхирәте өсөн тырыша, ә аҡылһыҙ әҙәм әхүәле рухиәһен нәфсеһенә тапшыра һәм шул уҡ ваҡытта Аллаһҡа ла өмөт бағлай».* (Тирмиҙи, Ҡиәмәт, 25/2459)

Шуны онотorға ярамай: хәҡиҡи тыныслыҡ һәм сәғәҙәткә нәфсеңдең (түбәнге рухыңды) бөткөһөҙ теләктәрен, талаптарын ауыҙлыҡлап, ҡотҡоһона кәртә ҡуйып ҡына ирешеп була, уны шул уҡ ваҡытта хәҡиҡәткә илтеүсе юлдан Раббыбыҙға табан елдереүсе

арғымаҡҡа әйләндереү ҙә лазым. **Имам Ғаззали** был хәҡиҡәтте күркәм рәүештә асып һалған:

*«Нәфсе – һыбай йөрөй торған хайуан. Әҙәм әҙ генә йүгәнде бушатһа һәм уның ыңғайына торһа, һәләк буласаҡ... Шуға күрә нәфсе йүгәнен ныҡ тот һәм ул хайуанды үҙ файҙаңда ҡуллан! (Мәҫәлән, тән ярҙамында атҡарылған ғибәҙәттәрҙә)».*

Нәфсеһен таҙалауҙы уңышлы тамамлаған иманлы әҙәмдең йәне көслө, һау һәм тыныс буласаҡ.

Пәйғәмбәрҙәр, оло йөрәкле сәхәбәләр, Аллаһтың һайлам ҡолдары, әүлиәләр тормоштоң ауыр һынауҙары, бәлә-ҡазалар аша үткән, әммә осрап торған мөшкиләләргә ҡарамаҫтан, рухи бәхет, эске бер тыныслыҡ һәм саф намыҫ уларға хас төп һыҙаттар булған.

Тыныслыҡ һәм бәхет сере һис ҡасан туймаҫ нәфсене ҡәнәғәтләндерергә тырышыуҙа түгел, ә уны тәрбиә ҡылыуҙа һәм мин-минлектән азат итеүҙә. **Йософ Хас Хаджибтың** (Йософ Баласағуни) *«Кутадгу Билиг» («Шифалы ғилем»)* әҫәрендә хикмәтле нәсихәт бирә:

*«О ҙур ғилем эйәһе! Нәфсеңдең әсире булма! Әгәр нәфсең һине әсир итһә, түләү хаҡы итеп иманыңды талап итәсәк!»]*

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Иҫеңдә тот: бөтә дарыуҙарҙың батшаһы – аслыҡ. Аслыҡты йәнең-тәнең менән ярат һәм уның ҡиммәтен кәметмә. Аслыҡ - күпме ауырыуҙарға ҡаршы шифа. Ас булмаһаң, иң нәзәкәтле ризыҡ та тәмһеҙ!»***

***Берәү бик тәмләп ҡатҡан арпа икмәген кимергән. Икенсеһе бынан һорай икән:***

***«Ҡатҡан икмәкте ни хәл һин шулай тәмләп ашайһың?»***

***Тегеһе яуап биргән:***

***«Мин аслыҡҡа оҙаҡ түҙеп йөрөнөм, түҙемлегем бөтә яҙҙы, ә аслыҡ тағы ла нығыраҡ үҙен һиҙҙерҙе, шуға күрә был ҡатҡан арпа***

***икмәге миңә хәлүәнән дә татлырак! Түҙемлектән һуң, мин шулай тәм-том менән ләззәтләнәм!»***

[Аслыҡ арҡаһында, йөрәк йомшара һәм рухи яҡтылыҡ менән нурлана, ә күп ашау йөрәкте тупаҫландыра һәм ҡатыра. Аслыҡ, нәфсенең тотанаҡһыҙлығына кәртә булып, хәҡиҡәткә, бәрәкәткә яҡынайтһа, бирәнлек рухи һиҙгерлектең ҡороһон ҡайтара, рухиәтеңде тарайта, һиҙгерлектән һәм танып белеүҙән мәхрүм итеп, хикмәт каналдарын ябып ҡуя.

**Шәйех Шибли**, ошо хәҡиҡәтте раҫлағандай, былай тигән:

*«Ас саҡта, мин йөрәгемә асылған хикмәт ишектәрен таптым!»*

**Әбү Сөләймән Дарани** (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) әйткән:

*«Һәр әйбер боҙолоусан. Әхүәле рухиәбеҙ күп ашауҙан боҙола. Бирәндәр түбәндәге алты бәләгә юлыға:*

*1) Намаҙ укыуҙан йәм тапмай;*

*2) Хәтере насарлана;*

*3) Миһырбанлыҡтан мәхрүм ҡала. Тук булғанда, башҡалар ҙа тук тип уйлай башлай;*

*4) Күндәмлек күрһәтеүҙә һәм ғибәҙәттә ялкаулана;*

*5) Нәфселе теләктәре пәйҙә була;*

*6) Мосолмандар мәсеткә юл тотҡанда, ул хәжәтханаға юл тота»*.

Физик һәм рухи рәхәтлекте тойоу өсөн, күп ашауҙан тайшанырға кәрәк. Беҙҙең заманда хәлле кешеләр физик һәм рухи сирҙәргә, хафаларға, ҡәнәғәтһеҙлеккә, асыуға, шөкөрһөҙлөк һәм ғәмһеҙлеккә дусар. Нәфсеңде артыҡ наҙлау, туйындырыу быларҙың һәммәһенең дә төп сәбәбе булып тора. Харам һәм шикле нәмәләрҙән ситләшеү, хәләл ризыҡты етерлек кимәлдә генә ҡулланыу үрҙә әйтелгән мөшкиләләрҙән ҡотолорға ярҙам итәсәк.

Шөкөр итә белгән, түҙемлек күрһәткән һәм нәфсеһен тыйған Аллаһ ҡолона хәләл булған әҙ ризыҡ та етә. Аслыҡты күрмәгән

бирән бәрәкәттәрҙең ҡиммәтен аңламаясаҡ, иң нәзәкәтле ризыҡ та уға ҡәнәғәтлек, шатлыҡ бирмәйәсәк. Шуға күрә етеш көн иткәндәргә, рухи тыныслыҡ табыу өсөн, мохтаждарға, ауыр хәлдә ҡалғандарға ярҙам итеү һәм күргән аяныслы хәлдәрҙән нәсихәт алыу мөһим. Юғиһә байҙар, мәрхәмәт һәм шәфҡәт хаҡында онотоп, йөрәктәрен ҡатылыҡтан, моңһоҙлоҡтан дауалай алмаясаҡ.

Бер заман, Мысырҙағы ҡаты аслыҡ ваҡытында, **Йософ** пәйғәмбәрҙән (ғәләйһис-сәләм) былай тип һорайҙар:

– Һинең ҡулыңда дәүләт ҡаҙнаһы. Ни өсөн һин шулай ас йөрөйһөң?

Ул нәсихәтле яуап бирә:

– Ҡорһағым туҡ булһа, астың хәлен мин нисек беләйем!

**Шәйех Саадиҙың** иманлы әҙәмдең һиҙгер йөрәге хаҡындағы нәсихәтле хәтирәләре лә һаҡланған:

«Бер йыл Шамда халыҡты хәлдән тайҙырған ҡаты аслыҡ булды. Физик йәһәттән көслө һәм ҡеүәтле бер бай танышыбыҙҙы күрмәгәндә хәлһеҙ һәм ябыҡ килеш күреп аптыраашта ҡалдыҡ. Беҙ уның хәл-әхүәлен һораныҡ. Был һорауға йәне көйөп, ул ҡысҡырып ебәрҙе:

– Дуҫҡайым! Минең һағышымдың сәбәбен күрмәү ғәмһеҙлек түгелме? Әгәр белһәң, ни өсөн һорап тораһың? Иҫ киткес бәлә килгәнен күрмәйһеңме ни?!

Шәйех Саади һорай ҡуя:

– Мин беләм! Тик ниңә һин, һағышланып, күҙгә күренеп ябығаһың? Һинең бит бөтә нәмәң дә бар,– тигәс, был камил кеше шулай ти:

– Үҙе ҡорола саҡта, иман юлындағы дуҫтары диңгеҙҙә батҡанын ҡарап торған кешенең күңелендә тыныслыҡ булырмы? Минең тәнем мосолмандар дусар булған ыҙаларҙан хәлһеҙләнде. Диндәш туғандарымдың ауыр хәлен уйлап, тамағыма аш бармай, әйтерһең мин ағыу йотам. Үҙе һымаҡтарҙың ыҙаларын күреп, әҙәм гөл-баҡсала ләззәтләнә аламы? Берәү илаһа, минең дә күҙем йәшләнә…»

Үҙ-үҙебеҙҙән хисап алырға тейешбеҙ: Фәләстиндәге, Сүриәләге, Аракандағы, Африкалағы йәбер-золом күргән диндәш туғандарыбыҙға беҙ ни кимәлдә иғтибарлы? Ҡиәмәт көнөндә беҙ шул диндәш туғандарыбыҙ алдындағы яуаплылыҡ хаҡында ла һораласаҡбыҙ бит.

Шуны ла иҫтә тотоу лазым: Ҡиәмәттә башҡа күләгә булмағанда, бөйөк Ғәреш күләгәһенә һыйынған ете төркөм араһында Аллаһ ризалығы өсөн бер-береһен яратҡан иманлылар ҙа буласаҡ (ҡар. Бохари, Рикак, 24). Беҙҙең ауыр заманда был бурысты лайыҡлы үтәү фиҙакәрлек талап итә. Доғаларыбыҙ, хәйриә эштәребеҙ, йәберләнгәндәргә, ғәҙелһеҙлек күргәндәргә бирелгән саҙаҡаларыбыҙ, ин шәАллаһ, Раббыбыҙға шөкөр итеүебеҙ һәм рәхмәтебеҙ булыр.]

**Аллаһу Тәғәлә беҙҙе йомарттар, Мөхәммәт өммәте файҙаһына хәйер-саҙаҡа, зәкәттәр биреүселәрҙән, ҡулдары, телдәре, йөрәктәре менән иман юлындағы диндәштәребеҙ хәстәре менән йәшәүселәрҙән итһен...**

**Әмин!**



# Мәүләнә Йәләлетдин Руми ﷺ - 10

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Ҡиәмәт иманһыҙҙар һәм гонаһлылар өсөн Ҡорбан байрамына оҡшап ҡаласаҡ – ҡорбан килтереү, ә тәҡүәле мөьминдәргә – ысын байрамға!»***

[Үлемде шатлыҡ менән, байрам һымаҡ ҡаршы алыу өсөн, был донъяла Аллаһҡа рухыңды һәм милкеңде ҡорбан итергә кәрәк. Фани донъяла кем рухын һәм милкен Аллаһҡа ҡорбан итә алмаған һәм Илаһи хәҡиҡәттәрҙән алыҫ торған, кем Аллаһ ҡоло бурыстарын үтәүҙә ялҡау булған һәм харамға тартылған нәфсеһен йүгәнләй алмаған, уны Ҡиәмәттә ҡурҡыныс ҡорбан биреү көтә.

Әҙәм нисек йәшәһә, шул хәлдә үләсәк: берәүҙәр өсөн ул бәхетле байрам иртәһе кеүек буласаҡ, ә икенселәре өсөн – ҡурҡыныстар тулы ыҙалар юлы...

Әхирәтте мәңгелек байрамға әйләндерергә уйлаһаҡ, ғүмеребеҙҙең Аллаһҡа хеҙмәт ялҡыны менән тулы булыуы мөһим. Йәғни, хәҡиҡи байрам – мөьминдәрҙең, тәҡүәлеккә фани донъя имтиханын тапшырып, Раббыбыҙ алдына барып баҫыу көнө. Мәҫәлән, Аллаһ дуҫтары әйткән:

«Хәҡиҡи байрам яңы кейем кейеүселәр өсөн түгел, ә Аллаһтың язаһына шикләнмәгәндәр өсөн.»]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Төнгө күк көмбәҙендәге айҙың балҡышы сағыу, сөнки ул төн ҡараңғылығын түҙемлек менән үткәрә».***

***«Бары энәләргә күндәмлек күрһәткән өсөн, раузаға иҫ китмәле хуш еҫ һәм нәзәкәтле төҫ бирелгән».***

[Ыҙа-яфаларҙан ләззәт табырға өйрәткән хәҡиҡәт нигеҙе – түҙемлек. Яфалар – һөйөүҙең дуҫы һәм юлдашы. Яфаларҙа һәм һынауҙарҙа түҙемлек әҙәмде камиллыҡҡа әйҙәй.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Шәмс (Тәбризи) (куддиса сирруху) мине шуларға өйрәтте:***

***«Донъяла бер генә иманлы бәндә өшөй икән, һинең йылынырға хаҡың юҡ!»***

***Һәм хәҙер ҙә донъяла йылына алмаған иманлылар бар икән, мин йылына алмайым!..»***

[Үҙе яфа сиккән генә башҡаларҙың яфаһын аңлай ала. Яфалы – яфалының дуҫы. Мөьмин ҡайғы һәм яңғыҙлыҡ солғанышында ҡалғандар менән бергә булырға тейеш. Изге хәҙистә әйтелә:

*«Бер-береһен яратҡан, йәлләгән һәм һаҡлаған мөьминдәр бөтөн бер организм кеүек. Бер ағза ауыртһа, тәндең башҡа өлөштәре лә быға йоҡоһоҙлоҡ һәм температура күтәрелеү менән яуап бирә».* (Бохари, Әҙәп, 27; Мөслим, Бирр, 66).

*«Күршеһе ас булғанда, үҙе туҡ килеш ятып йоҡлаған әҙәм - ысын мөьмин түгел».* (Хәким, II, 15)]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Дуҫтарығыҙҙың йышыраҡ хәлен белегеҙ, кеше йөрөмәгән һуҡмаҡтарға ҡарағура һәм ҡыуаҡтар үҫә».***

[**Әнәс бин Малик** (раҙыйаллаһу ғәнһү) әйткән: «Беҙҙең **Рәсүлуллаһ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм), өс көндән артыҡ берәйһен күрмәй торһа, уның хәлен һорашҡан. Әгәр кеше йыраҡ булһа, уның өсөн доға ҡылған; әгәр кеше өйөндә булһа, барып хәлен белгән; әгәр ауырыһа, аяҡҡа баҫыуын теләп, өйөнә барған». (Хәйсеми, II, 295)

Хәл белешеүҙәр, телефондан шылтыратыуҙар, бер-береңдең хәл-әхүәлен белешеү, бүләктәр бирешеү (ябай ғына булһа ла), ҡайғы-шатлыҡтарҙы бүлешеү Аллаһтың ризалығын алыуға ғына йүнәлтелмәй, улар туғанлыҡ, дуҫлыҡ, һөйөү ептәрен дә нығыта. Киреһенсә, бер-береңде һанға һуҡмау, иғтибарһыҙлыҡ туғанлыҡ ептәрен өҙә; ул саҡта тирә-йүндә бөтә нимә ғауға, ситләшеү, дошманлыҡ сәнскеләре менән ҡапланасаҡ.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Һин һау, көслө һәм именлектә икән, һинең менән һәр кем дуҫлашырға әҙер. Ә ҡайғы һәм бәхетһеҙлектәр килһә, Аллаһу Тәғәләнән башҡа һинең янда кем ҡалыр?!»***

[Ысын дуҫлыҡ ҡыйынлыҡтар ваҡытында һынала, әммә күп кешеләр – дуҫтар – бәрәкәтле осорҙа. Ысын дуҫлыҡ – дуҫыңдың шатлыҡтарын ғына түгел, ҡайғыларын да бүлешеү ул. Бынан тыш ысын дуҫлыҡ – дуҫыңдың йөгөн күтәрешеү, тик үҙең йөк булыу түгел. Етеш тормоштағы, именлектәге дуҫлыҡты ысын дуҫлыҡ тип иҫәпләү – хата, сөнки күп кенә әҙәмдәр иҫәп буйынса дуҫ булып йөрөй. Ҡыйынлыҡтарҙа һыналмаған дуҫлыҡты дуҫлыҡ тип атап булмай.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Дуҫтарың күп булһын. Каруанда кешеләр ни ҡәҙәр күберәк булһа, юлбаҫарҙар һөжүменән һәм талауынан ҡотолоу мөмкинлеге лә күберәк буласаҡ».***

[Тәҡүәлеләр менән дуҫлыҡ – мөьмин өсөн иң оло бәрәкәт. Әҙәм бер үҙе саҡта уны еңел генә юлдан яҙҙырған «нәфсе» һәм шайтан, әгәр әҙәм изгеләр йәмәғәтендә булһа, уға тиҙ генә барып етә алмай. Изге хәҙистәрҙең береһендә әйтелгән: *«Дуҫлыҡта – бәрәкәт, ә яңғыҙлыҡта (ыҙғышта) – ғазап».* (Мунави, III, 470)

Шулай итеп, тәҡүәлеләр менән бергә булыу, ғөмүмән улар йәмғиәте мораль түбәнәйеү һәм аҙыуҙан иң яҡшы сара. Киреһенсә, иманлыларҙан алыҫлашыу, «фасиҡтар» менән бәйләнеш әҙәмдең әхүәле рухиәһен һайығайта, һәләк итә. Хөрмәтле **Имам Ғаззали** әйткәнсә, гонаһлылар һәм юлдан яҙғандар менән бәйләнеш тора-бара

фекер берлегенә, фекер берлеге яйлап рухи берлеккә алып килә һәм яйлап-яйлап кешене шулай упҡынға этәрә. Хәҙистә лә әйтелгән бит:

*«Әшәке кеше менән дуҫ булғансы, яңғыҙлыҡ яҡшы, ә тәҡүәлеләр менән дуҫлыҡ яңғыҙлыҡтан яҡшы...»* (Хәким, III, 343; Бейхаки, Суаб, 256/4993)]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Был иртәлә миңә илһам килмәне. Шунда мин тәнемә бер нисә ҡабым шикле ризыҡ ингәнен аңланым. Ғилем һәм хикмәт хәләл ризыҡтан ғына тыуа. Һөйөү һәм шәфҡәт тә – шулай уҡ хәләл ризыҡ емеше. Ниндәйҙер ризыҡ ейгәндән һуң, ғәмһеҙлек пәйҙә булһа, бел: ул шикле йәки харам булған»;***

***«Йөрәккә нур һәм хикмәт биргән ризыҡ – хәләл юл менән табылған ризыҡ».***

[Аллаһтың һайлам ҡолдарының береһе - **Суфиян Севри** (ҡуддисә сирруһү) - әйткән: *«Әҙәмдең Аллаһтан ҡурҡыусанлығы ул ейгән ризыҡтың хәләллек дәрәжәһенә пропорциональ».*

Бер заман был аҡыл эйәһенән шулай тип һорағандар:

– Әфәндем! Тәүге рәттә намаҙ уҡыуҙың бәрәкәте хаҡында һөйләмәҫһегеҙме икән?

Аҡыл эйәһе былай тип яуап биргән:

– *Ағай-эне! Ризыҡты ниндәй юл менән табыуығыҙға иғтибарлы булығыҙ! Тапҡан-таянғаның хәләл булһа, намаҙыңды ниндәй рәттә уҡыуыңдың әһәмиәте юҡ».*]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Бел: эш менән раҫланмаған матур һүҙҙәр, ҡуртымға алынған матур кейем кеүек!..»***

***«Нәсихәттәрен эш менән раҫлаусы һүҙ менән генә нәсихәт биреүсенән яҡшыраҡ».***

[Кешелек өсөн иң гүзәл өлгө булған **Пәйғәмбәребеҙ** (саллаллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ниндәйҙер хәҡиҡәтте таратыр алдынан уны

үҙ тормошонда ҡулланған, иң күркәм әхлаҡ үрнәге булып торған. Рәсүуллаһтың (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) һүҙҙәре ғәмәлдәре менән һәр саҡ тап килгән, нәсихәттәре кешеләрҙең йөрәгенә үтеп ингән. Саф йөрәктән сыҡҡан һүҙ генә кешеләрҙең күңеленә үтеп инергә һәләтле. Ысынбарлыҡҡа нигеҙләнмәгән ихлас булмаған һүҙҙәр – бушты-бушҡа ауҙарыу ғына, улар кешеләрҙең уйҙарына лә, ғәмәлдәренә лә йоғонто яһай алмай. Изге аяттарҙың береһендә әйтелә:

**«Эй, иман килтергән кешеләр! Эшләй алмаған, эшләмәйәсәк нимәләрегеҙ тураһында ни өсөн әйтәһегеҙ?»** (Саф, 2)]

***Шәйех Мәүләнә әйтә:***

***«Һис ҡасан боҙолмай торған тәһәрәт ал».***

[Беҙ был донъяға Раббыбыҙға хеҙмәт итер өсөн килгәнбеҙ. Белеүебеҙсә, тәһәрәтһеҙ Ҡөрьәнгә тотонорға һәм намаҙ уҡырға ярамай. Ә һис боҙолмай торған тәһәрәт – мөьминдең һуңғы һулышына ҡәҙәр Раббыһына хеҙмәт итеүен иҫтә тотоуы.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Һис тамамланмай торған намаҙ ҡыл».***

[Намаҙ яҡынса 10-15 минут дауам итә. Намаҙ ваҡытындағы хис-тойғоно ул тамамланғас та һаҡлау зарур. Намаҙ ваҡытындағы хәл-әхүәлен һаҡлай алмаған йөрәк әхлаҡһыҙлыҡ упҡынына тәгәрәүе ихтимал. Тейешенсә ҡылынған намаҙ иһә әҙәпһеҙлектән һәм гонаһтарҙан әрсәләй. Ҡол ихлас ғибәҙәте ваҡытындағы хис-тойғоһо менән намаҙҙан торһа, уны Аллаһ ҡабул итеүенә ишара был. Ул йәһәттән Аллаһтың яратҡан ҡолдары даими намаҙ хәлендә, сөнки улар тормошоноң һәр мәлен Хаҡ Тәғәлә алдында торғандай үткәрергә ынтыла.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Ғашиҡ әҙәмгә биш намаҙ әҙ. Ул көн һайын биш йөҙ мең намаҙ ҡылырға теләй».***

***«Һөйгән әҙәм Һөйгәне янында булыуҙан туямы ни?!»***

[Намаҙҙа иң ҡиммәте – Аллаһҡа яҡынайыу, унның Барлығын тойоу. Изге аяттарҙың береһендә әйтелә: **«…Сәждә ҡыл. Аллаһҡа яҡынлаш»** (Ғәләк, 19). Ғибәҙәттән алған рухи ләззәтте бер нindәй ҙә физик ләззәттәр менән сағыштырыу мөмкин түгел. Тәхеттән баш тартҡан һәм Илаһи һөйөү океаны буйлап сәфәргә сыҡкан хөрмәтле **Ибраһим ибн Әҙһәм** әйткән:

*«Әгәр беҙҙең Аллаһты һөйөүебеҙҙәге «вәжд»тең (Аллаһты һөйөүҙә үҙеңде онотоу) һәм «истиғраҡ»тың (Аллаһҡа ҡарата мөхәббәттә батып юғалыу) ниндәйҙер матди ҡиммәте булһа, падишаһтар уға эйә булыр өсөн бөтә хазиналарынан һәм хакимлыҡтарынан баш тартыр ине».*

Тән ләззәттәренә шул хас: теләгәненә ирешеү менән, теләк тә һүнә, һоҡланыу ҙа бөтә. Ә рухи ләззәттәр теләкте арттыра ғына. Хаҡ Тәғәлә менән хәҡиҡи аралашыу булған намаҙҙан туйып булмай, шуға күрә Аллаһтың яратҡан ҡолдары Раббыһы менән берлек хисен юғалтырға теләмәй.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Туғанҡайым! Тәрән фекер йөрөтөү (тәфәккүр) аша үҙеңә йән өр... Әгәр һин раузалар хаҡында уйланһаң, һин сәскәләр араһында. Уйың сәнскеле күгән ҡыуаҡтары хаҡында икән, һин усаҡ өсөн сытыр ғына!»***

[Аҡылыбыҙ һәм әхүәле рухиәбеҙ һәр ваҡыт уйҙар солғанышында. Шул аҡылыбыҙ һәм рухиәтебеҙҙе Раббыбыҙ ризалығына ирешерҙәй нимәләргә йүнәлтеү лазым, сөнки Хаҡ Тәғәләбеҙ ҡабул иткән «тәфәккүр» үтә торған донъя теләктәре менән ағыуланған уйҙар түгел, рухи яҡтылыҡҡа күмелгән уйланыуҙар.

Донъяуи нимәләр хаҡында уйланыуҙар һәм Иблис ҡотҡоһо сәбәпле, кешене ғәфләт баҫа һәм нәфсеһенең ҡолона әүерелдерә. Илаһи һәм юғары рухи нимәләр хаҡында уйланыуҙар (тәфәккүр) иһә күңелде нескәртә, зирәклек өҫтәй, ғибәҙәттәребеҙҙә хошуғты (Аллаһ алдында күндәмлекте) арттыра, нәфселәрҙән әрсәләй һәм беҙҙе Илаһи серҙәр һәм хәҡиҡәттәр мөхитенә алып китә.

Әгәр автомобиль багына бензин урынына һыу һалһаң, уның двигателе эштән сығасаҡ. Йәндәребеҙ менән дә шулай. Йөрәгебеҙ бәрәкәтле «тәфәккүр» мөхитен тойһон өсөн, мәғәнәһеҙ юҡ-барға түгел, ә хәҡиҡәткә күңел һалыу кәрәк. Мәҫәлән, боҙолған аҙыҡ-түлектән тәмле ризыҡ әҙерләп булмай. Шуның кеүек «тәфәккүр» өсөн нимә файҙалы, нимә зыянлы икәнлеген айыра белеү мөһим. Изге аяттарҙың береһендә ҡотолоуға лайыҡ булған мөьминдәр хаҡында әйтелә:

**«Улар файҙаһыҙ, буш һүҙ һөйләмәй».** (Мөьминүн, 3)

Бынан тыш изге хәҙистә әйтелә:

*«Инсандың үҙенә кәрәкмәгән нәмәләрҙән баш тартыуы, уның күркәм мөьмин булыуы хаҡында һөйләй».* (Тирмиҙи, Зөһд, 11)]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Ерҙә ризыҡ мул булған хәлдә лә, ҡомаҡтар барыбер ашанты ҡалдыҡтары менән туҡланасаҡ. Ағас ҡорто һәр ваҡыт шулай тип раҫлаясаҡ: «Миндәге кеүек тәмле хәлүә берәүҙә лә юҡ».***

***«Ишәк баҙарға барһа, мотлаҡ бешмәгән ҡауын аласаҡ».***

***«Инсанды донъяла ҡыҙыҡһындырған нәмәләренә ҡарап баһала».***

[Әҙәмдең әүәҫлектәре, мауығыуҙары уның асылын сағылдыра. Кешеләр үҙҙәрен ылыҡтырған, күңеленә хуш килгән нәмәләр тураһында хыяллана.

Тимәк, үҙебеҙгә шундай һорауҙар биреү кәрәк: «Беҙ нимә эҙләйбеҙ? Эҙләнеүҙәребеҙҙең маҡсаты ниндәй? Фани донъямы, әллә мәңгелекме? Хыялдарыбыҙ беҙҙе ҡайҙа йүнәлтә? Үтә торған нәмәләргәме, әллә мәңгелек ҡиммәттәргәме?» Шуны ла онотмау лазым: күмәртәләп бәхетһеҙлектәр һатҡан ерҙә бәхет эҙләү – бөйөк иҫәрлек!..]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Тәнемде ҡәберлеккә алып барғандарын күрһәң, донъя хаҡында ҡайғыра тип уйлама! Донъя менән хушлашыуҙан йәне өҙгөләнә тимә!»***

***«Үлемем хаҡында ишеткәс, илама! «Эй, ниндәй ҡайғы!» - тип әйтмә. Аллаһ һаҡлаһын, нәфсегә эйәреп, шайтан ауына эләгергә яҙмаһын – шул турала ҡайғырырға кәрәк».***

***«(Еңел һулап, йәнем Раббыһына осҡан саҡта), «Хуш мәңгегә!» тимә. Бел: ул хушлашыу мәле түгел, ул – Раббым менән һағынып көткән осрашыу мәле!»***

***«Мине ер ҡуйынына һалғанда, «Хуш!» - тип әйтмә. Ҡәбер – мәңгелек донъя пәрҙәһе генә, ожмах баҡсалары пәрҙәһе!»***

***«Көн батышын күҙәткәндә, таңды күрергә өйрән! Шуны төшөн: ҡояш һәм ай, аҙға ғына батып, сағыу балҡышын юғалтмайынса, яңынан ҡалҡа».***

***«Ғүмер батышы кеүек күренгән үлем – асылда мәңгелек тормош таңы!»***

***«Ҡәбер – ерҙәге тар зиндан һымаҡ соҡор, ә асылда йән унда, ерҙәге ыҙа-ҡайғыларҙан ҡотолоп, тыныслыҡ таба!»***

***«Ергә ташланған орлоҡ шытып сыҡмай ҡалырмы?! Улайһа ни өсөн ер ҡуйынына ингән кеше хаҡында шигең бар?»***

[Ысынында, әҙәм баштан уҡ үҙенең физик структураһы буйынса тәбиғәттең бер өлөшө, ер элементы булған, аҙаҡ ваҡытлыса атаһының тәненә урынлаштырылған, аҙаҡ әсәһенең ҡарынына. Шунан ул, һағынып көтөлөп, был донъяға килгән һәм ата-әсәһенең йөрәгендә йәшәүҙе дауам иткән. Сәңгелдәктән ҡәбергәсә үҫеш этаптарын үтеп, әҙәм Ҡиәмәт көнөн көтә, һуңынан йә йәннәткә юл тота, йә йәһәннәмгә.

Шулай итеп, үлем – юҡҡа сығыу түгел, ә уяныуға тәүге аҙым. Бала донъяға килеп, кендеге киҫелгәс, ҡарындағы тормошо туҡтай, физик рәүештә әсәһенән айырылып, ер тормошо менән йәшәй башлай. Шул

рәүешле әҙәм йәне лә, фани донъя бәйҙәренән ҡотолғас, мәңгелек тормош таңын ҡаршылай.

Унда кеше ер тормошонда ҡылғандары өсөн яуап бирәсәк, һөҙөмтәлә йә мәңгелек сәғәҙәткә ирешәсәк, йә (Аллаһ һаҡлаһын!) мәңгелек ыҙаларға.

Тимәк, һәр мөьминдең бурысы – үлемдән, үлем темаһынан ҡасыу түгел, уға әҙерләнеү, уны матурларға тырышыу. Шуны ла онотмау мөһим: йөҙ егерме дүрт мең пәйғәмбәр, оло йөрәкле сәхәбәләр, әүлиәләр был донъянан гүзәл сүрәттә китеү серен белгән. Хәҙер улар ожмах баҡсаларының береһенә әүерелгән ҡәберҙәрендә Ҡиәмәтте көтә. Беҙ ҙә, мәңгелек бәхеткә лайыҡ булыр өсөн, фани тормошобоҙҙо Раббыбыҙ ризалығына ирешерҙәй ғәмәлдәр ҡылып үткәрергә тейешбеҙ. Ҡәберҙәребеҙҙе биҙәү кәрәкмәй, ә уға яҡшы әҙерләнеү кәрәк.]

**Аллаһ йөрәктәребеҙҙе Илаһи хәкиҡәт нуры менән яктыртһын! Раббыбыҙ беҙҙе фани донъяға килеү һәм китеү серен танып белгән тәҡүәле мөьминдәр итһен!**

**Әмин!..**



# Мәүләнә Йәләлетдин Руми ﷺ - 11

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Бәләкәй балалар «магазин» яһап уйнай, әммә, ошо «магазин»да юрый ғына сауҙа итеп, улар килем алмай, ваҡыт ҡына уҙғара. Көнө буйы «магазин»ында уйнаған бала кис, асығып, өйөнә ҡайта. Был донъя ла шул балалар уйынына оҡшаш».***

[Бер заман **Әбү Бәкер Шибли** (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) юлда тапҡан сәтләүекте бүлә алмай бәхәсләшкән ике баланы күреп ҡала. Шибли сәтләүекте ала ла әйтә: «Саҡ ҡына көтөгөҙ, хәҙер мин һеҙгә уны бүлеп бирәм!»

Ул сәтләүекте вата һәм уның буш икәнлеген күрә. Шунда ул үҙенә төбәлгән тауышты ишетә:

«Һин ысын ризыҡ биреүсе булһаң, бүлеп бир уны хәҙер!»

Шибли уңайһыҙлана ла былай ти: «Был бәхәстәр – буш сәтләүек һәм юҡ нәмә өсөн!» (Аттар, стр. 661)

Күп бәрелештәргә алып килгән донъя байлыҡтары – асылда буш сәтләүек кенә. Үлем фани донъя тормошонан уятҡас, әҙәм күрер: ҡыҫҡа һәм буш булған ул ғүмер. Юҡ нимәләргә киткән тырышлығы өсөн, ул бик үкенер. Шуныһы йәл: кешеләр, алдаҡка бирелеп, бер-береһен ашап алып бара – ҡәберҙәрҙә быларҙың һәммәһе өсөн дә үкенәсәктәр!]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Фани донъя – төш кенә. Был донъяла байлыкҡа эйә булыу – төшөңдә хазина табыуға бәрәбәр. Матди байлыктар быуындан-быуынға күсәсәк, әммә барыбер ошо донъяла ҡаласаҡ».***

***«Алтын һәм ынйыларҙан ни мәғәнә, һөйөү өсөн сарыф ителмәгән һәм Һөйгәнең өсөн ҡорбан ителмәгән ғүмерҙән ни файҙа?!»***

[Был донъяның берҙән-бер ҡиммәте шунда: мәңгелек тормошобоҙҙо төҙөү һәм бәрәкәт менән тултырыу. Аллаһ юлында сарыф ителгәндә генә әҙәм ғүмере һәм милкенең ҡиммәте бар. Ғазап сиккән йәндең күңелен бөтәйтеү, тынысландырыу сараһы булған байлыҡтың ғына ҡиммәте бар. Юғиһә уларҙың хужаһы бушҡа көсөн генә сарыф итәсәк һәм Ҡиәмәт көнөндә ҡаты яуап тотасаҡ. Мәңгелек тормошто онотоп йәшәлгән ғүмер ҡурҡыныс сағымдар алмашынып торған сүллек кеүек. Иманлы әҙәмдең донъя байлыҡтарын мәңгелек тормош бәхетенә әйләндерергә тырышыуы лазым, быға ирешеүҙең күркәм юлы, алтын ҡағиҙәһе – «йөрәктәрҙе яулау». Юныс Эмре бик үткен әйткән:

Ғауға өсөн килмәнем мин был донъяға,
Һөйөү өсөн килдем мин ергә...
Йөрәктәргә һөйөү утын һалып,
Һөйгәнемә унда һарай һалырға...

Камил иман эйәһе, Иң Бөйөк Дуҫ ризалығын эҙләүсе белә: ысын дуҫлыҡ матди иҫәпкә ҡоролмай. Милкен уға Раббыһы ваҡытлыса ғына биреүен аңлап, ул уны Аллаһ юлында сарыф итеүҙән тайшанмай.

Илаһи өгөттә милкен Аллаһ юлына сарыф итеүҙән ситләшкән ҡомһоҙ кешеләр хаҡында ла һүҙ бар: **«…Алтын-көмөш йыйып та, Аллаһ юлында сарыф итмәгәндәр арағыҙҙа юкмы ни? Бына һин шундайҙарҙан «һөйөнсө» ал: уларға хәтәр яза биреләсәк!»** (Тәүбә, 34)]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Изгелек ҡылып йәшә! Хәҡиҡи һөйөү бит «тере һыу» һымаҡ, тик, ҡыҙғанысҡа ҡаршы, насар ҡылыҡтарың һәм нәфсең уны бысрата. Һин нәфселе теләгеңде (шәһүәтте) һөйөү тип атаның. Шәһүәт һәм хәҡиҡи һөйөү араһындағы айырма ни ҡәҙәр ҙур икәнлеген аңлаһаң ине!»***

***«Илаһи һөйөү һәм һөйөү ҡыуанысы мөьмингә үткенлек бирә. Фани донъяны һөйөү һәм тән шәһүәте кешене иҫәргә әүерелдерә…»***

[Һөйөү сығанағы – Аллаһу Тәғәлә. Ул Үҙе бар иткән һәр әҙәм йөрәгенә Илаһи һөйөү орлоғо һалған, һәм Раббыбыҙҙы танып белеү юлындағы иң төп сарабыҙ – тыумыштан һалынған һөйә белеү һәләтебеҙ.

**Хәҡиҡи** һәм **үтә торған** һөйөү була. Хәҡиҡи – Аллаһҡа һөйөү, ә үтә торғаны Аллаһтан башҡаға йүнәлтелгән һөйөү. Аллаһ ризалығы сиктәрендә кисерелгән үтә торған һөйөү – асылда хәҡиҡи Илаһи һөйөүҙең бер баҫҡысы. Иң мөһиме шул: барлыҡҡа килтерелгәндәргә һөйөү йөрәк өсөн һуңғы этап булмаһын! Лайыҡлы булмағандарға күңелеңде бағлау – бына иң ҙур хәүеф ҡайҙа! Һәр әҙәм бит был донъяла үҙе һөйөү бағлағандың рухи кимәленә күтәрелә.

Аллаһҡа йүнәлтелмәгән, үтә торған һөйөү буштан-бушҡа ялған адрестар буйлап йөрөтә, йәнеңде ашап, көрсөккә алып барып терәй. Нәфсе ҡапҡанына эләккән һөйөү юл ситендә үҫкән, иртәме-һуңмы тапалыуға дусар гөлдәр кеүек. Сүп-сар контейнерына эләккән гәүһәрҙе йәлләргә генә ҡала. Лайыҡһыҙ ҡулдарға эләгеүҙең ҡазаһы ни ҡәҙәр ҙур!

Бөтә һөйөү байлығын иң лайыҡлыға - Аллаһу Тәғәләгә бағышлай алған ҡол, Раббыбыҙға ни ҡәҙәр яҡын тороуына ҡарап, ул һөйөү ғибәҙәтханаһына бөтә барлыҡты индерә ала. Был **Юныс Эмре** тасуирлаған халәт: *«Хаҡ Тәғәләбеҙ хаҡына бөтә барлыҡҡа илтифатлы бул»,* йәғни Раббыбыҙға хөрмәт йөҙөнән, барлыҡҡа килтерелгәндәрҙең һәммәһенә, ниндәй сифаттарға эйә булыуҙарына ҡарамаҫтан, һөйөү һәм шәфҡәт күҙе менән ҡарау зарур.

Аллаһтың һайлам ҡолдары – йөрәктәрендә Илаһи һөйөү орлоғон үҫтереп, уны емеш биреүсе ағасҡа әйләндереүселәр, Аллаһ ризалығы өсөн Уның ижад емештәренә һәр саҡ изгелек ҡылыусылар. Хаҡ Тәғәлә менән дуҫлыҡ уларҙы бөтә барлыҡ менән дуҫ яһай. Хөрмәтле **Исмәғил Ата** ул дуҫлыҡты һоҡланғыс итеп һүрәтләгән:

*«Эҫе ҡояшта янып көйгәндәргә күләгә бул; ҡаты һалҡында өшөгәндәргә йылы тун бул; аслыҡтан йонсоғанға икмәк бул».*]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Пәйғәмбәрҙәрҙең һулышын хатта таштар ҙа тоя һәм уларҙың һүҙҙәренә тауҙар ҙа башын эйә. Әммә Пәйғәмбәрҙәрҙең ынйылай бер генә хикмәте лә наҙандарҙың йөрәгенә үтеп инмәй!»***

***«Ғәмһеҙлек йоҡоһона батҡан наҙанға өгөт биреү – уңдырышһыҙ тупраҡҡа орлоҡ ташлау йәки үле сүллекте һуғарыу. Наҙанлыҡ сәбәпле барлыҡҡа килгән тишекте ямау мөмкин булмаған эш! Эй мәғрифәтсе! Хикмәт орлоҡтарын төпһөҙ ҡойоға ташлама!»***

[Хикмәтте уға мөнәсәбәте булмағандарға тапшырырға маташыу ҙа, уға лайыҡлы булғандарға тапшырмау ҙа - берҙәй ғәҙелһеҙлек. Шул сәбәпле дәғүәт биреүсе аралашҡан кешеһенең аңлау кимәленә ярашлы һүҙҙәр һөйләргә, үҙенең башҡалар менән мөғәмәләһенә иғтибарлы булырға тейеш. Өгөт-нәсихәтең файҙа бирерлек булһа, һөйлә, юҡ икән – өндәшмә. Изге аятта әйтелә бит:

**«Шулай булғас, һин өгөттән файҙа күргәндәрҙе өгөтлә».** (Әғлә, 9)

Кәңәшең, нәсихәтең, өгөтөң һәм иҫкә төшөрөүең файҙа бирерлек булмаһа, һөйләүеңдән өндәшмәүең артыҡ. **Мәүләнә Руми** был хәҡиҡәтте түбәндәге һүҙҙәр менән асып биргән: *«Һуҡырҙар баҙарында көҙгө һатма һәм һаңғырауҙар баҙарында шиғыр һөйләмә»*. Йәғни, насип булһа, өгөт-нәсихәтеңдән файҙа була. Кемгәлер ул бәрәкәт бирелмәгән икән, иң ҡиммәтле нәсихәттәреңдән дә мәғәнә юҡ. Файҙа бирерлек кешеләр бар икән, ул бәрәкәттән мәхрүмдәргә ваҡыт сарыф итергә кәрәкмәй. Метафораға ҡоролған түбәндәге бәйәндә был хәҡиҡәт бик күркәм дөйөмләштерелгән:

«**Ғайса пәйғәмбәр** (ғәләйһис-сәләм), ҡото осоп, артынан арыҫлан баҫтырғандай ҡасып китеп бара икән. Бер әҙәм, ҡыҙыҡһынып, артынан киткән һәм кемдән ҡасыуы хаҡында һораған. Ғайса (ғәләйһис-сәләм) шулай тип яуап биргән:

– Мин ахмаҡтан ҡасам...

Аптыраашта ҡалған әҙәм һораған:

– Һулышынан һуҡырҙар һәм һаңғырауҙар шифа тапҡан, доғаһынан үлектәр терелгән әл-Мәсих түгелме ни һин? Теләгәнеңде эшләй алған ваҡытта һин ниңә ҡасаһың?

Ғайса пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) былай тип яуап биргән:

– Ант итеп әйтәм, мин Исмүл-Әғҙамды һаңғырау һәм һуҡырға уҡыным - улар һауыҡты, мин уны мәйеткә уҡыным – уға йән керҙе, мин уны фәкиргә уҡыным – ул байып китте. Әммә мин ул доғаны меңәр тапҡыр бер ахмаҡтың йөрәге өсөн уҡыным, ул иң ҡаты таш кеүек һаңғырау булды һәм ахмаҡ килеш ҡалды!

Хайран ҡалып тыңлаған әҙәм Ғайса пәйғәмбәрҙән (ғәләйһис-сәләм) йәнә һорай:

– Теләһә ниндәй ауырыуға шифа биргән Исмүл-Әғҙам ниңә ахмаҡҡа тәьҫир итмәй? Бының хикмәте нимәлә?

Ғайса пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) яуап бирә:

– Ахмаҡлыҡ – Илаһи асыу нәтижәһендәге ауырыу, башҡа ауырыуҙар – Илаһи асыу булмаған һынау. Бәлә – шулай уҡ ауырыу, бәләгә тарығандар йәлләү тойғоһо тыуҙыра. Ахмаҡлыҡ – күпселек осраҡта башҡаларҙы йәрәхәтләй һәм зыян һала торған ауырыу».

Шуға күрә хәҡиҡәт серен асҡандар әйткән:

*«Өсәү Аллаһҡа яҡыная алмаҫ: һауалы әҙәм, һаран һәм ахмаҡ»*.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Тиреҫ ҡорто гел үҙе туҡланған тиреҫ йыйыу менән мәшғүл, шуға ул рауза һыуы еҫенән иҫен юғалта. Үҙе күнеккән насар еҫле нәмәләрҙән генә ул иҫенә килә. Күңелдәре наҙанлыҡтан ҡатҡан***

***кешеләргә Аллаһ ризалығы өсөн бәрәкәттәр һәм һауығыу юлы булған хикмәт ҡапҡаларын асырға ынтылған рухи остаздар рауза хуш еҫтәре бөркҡән гүзәл һүҙҙәр менән мөрәжәғәт итә.***

***Әлбиттә, насар еҫкә күнеккәндәргә нәсихәттәрҙең хуш еҫе бер ниндәй ҙә файҙа бирмәҫ.***

***Кеше бул һәм Илаһи яҡтылыҡтан, рухи нәсихәттәрҙән, изгелектән һәм матурлыҡтан үҙ өлөшөңдө ал!.. Тиреҫ ҡорто ише үҙеңде бысраҡҡа батырма! Кеше бул!»***

[Ғаләмдә төрлө төрҙәрҙең һәм улар йәшәйеше мөхитенең тартылыу көсө бар. Мәҫәлән, һандуғасҡа баҡсалар, сауҡалыҡтар һәм йылғаларҙың шаулап ағыуы, йәғни күңелгә еңеллек биргә нәзәкәтле тәбиғәт оҡшай. Тиреҫ ҡортоноң тәбиғәтенә бысраҡҡа тартылыу, шаҡшылыҡтан, түбәнлектән йәм табыу һалынған.

Шулай уҡ ҡомаҡтар ҙа сүп өйөмдәрендә ризыҡтарын таба, түбәнлеккә төшкән кешеләр ҙә үҙҙәренең хурлыҡлы хәлен бәхеткә һанай. Улар, үҙҙәренең түбәнлегенә күнегеп, тормоштарын яҡшы яҡҡа үҙгәртеүгә ҡырҡа ҡаршы.

**Мәүләнә Румиҙың** түбәндәге һүҙҙәре шул хәҡиҡәтте асып һала:

*«Эй, тиреҫ ҡорто! Һин рауза баҡсаһынан ҡасаһың, һәм һинең уға дошманлығың уның камиллығын иҫбатлап тора!..»*

Шулай итеп, иҫәрҙәргә хәҡиҡәт юлы ябыҡ. Уларға хәҡиҡәтте төшөндөрөү – хәҡиҡәткә ҡарата ғәҙелһеҙлек, көс һәм ваҡытты бушҡа сарыф итеү. Был бушҡа тырышыуҙар ҡыҫыр сүллек һәм яланғас ҡаялар өҫтөнә яуған бәрәкәтле апрель ямғыры кеүек.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Наҙан янында китап кеүек өнһөҙ бул».***

[Наҙандар менән бәхәскә инмә, улар һинең нәсихәттәр аша ғилемеңдән, гүзәл холҡоңдан, әхлағыңдан һәм ғәмәлдәреңдән файҙа алмаһын. Бәхәс, талаш, баш булырға ынтылыу күпселек осраҡта тупаҫ йөрәктәрҙең мин-минлегенә тейә һәм шул сәбәпле аңдары тағы

ла нығыраҡ томаналана. Ә был уларҙың хәҡиҡәтте ҡабул итеүенә тағы нығыраҡ ҡамасаулай.

Тәҡүәлеләр, хәҡиҡәтте кем ауыҙынан ниндәй формала ғына ишетмәһен, уны шунда уҡ тоя. Әммә тупаҫ, иҫәр һәм наҙандар үндай түгел. Шул сәбәпле уларҙың йөрәгенә үҙҙәре ҡулланған тел менән асҡыс табырға тырышырға кәрәк. Ҡайһы саҡ мәғәнәле өнһөҙлөк, күпте бирә алыусы ҡараш һүҙҙәрҙән артыҡ.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Әүлиә булырға теләйһең икән, шуны бел: дуҫтарға буш ҡул менән бармайҙар. Дуҫтарыңа буш ҡул менән барыу – он артынан тирмәнгә бойҙайһыҙ барыу менән бер. Ҡиәмәт көнөндә Аллаһ үҙ ҡолдарынан һораясаҡ:***

***«Был көнгә ниндәй бүләк әҙерләнегеҙ?» Аҙаҡ әйтәсәк:***

***«Беҙ һеҙҙе тәүге тапҡыр нисек бар ҡылһаҡ, шул рәүештә килдегеҙ: ризыҡһыҙ, яңғыҙ һәм мохтаж килеш. Әйтегеҙ, Ҡиәмәт көнөнә нимә алып килдегеҙ? Әллә һеҙ фани донъянан баҡыйлыҡҡа күсмәбеҙ һәм Аллаһ ҡашына барып баҫмабыҙ тип уйланығыҙмы? Изге Ҡөрьәндәге Ҡиәмәт көнө хаҡындағы һүҙҙе буш һүҙ тип уйланығыҙмы?”***

***Эй әҙәм, Аллаһ һине гүзәл сүрәттә бар ҡылды! Раббың ҡапҡаларына буш күңел менән нисек юл тотаһың?***

***Был донъялағы йоҡоңдо, ризығыңды һәм эсемлегеңде кәмет һәм Аллаһ менән осрашыу көнөнә бүләк әҙерләү менән мәшғүл бул!»***

[Был донъяға килгән әҙәм – мәңгелек донъя юлаусыһы. Сәфәргә сығырға йыйынғандар юлына ризыҡ әҙерләгән кеүек, Аллаһтан килгән һәм Уға ҡайтасаҡ әҙәм дә баҡыйлыҡ юлына әҙерләнергә, үҙенә ризыҡ тупларға тейеш. Раббыбыҙ әйткән:

**«(Эй, мөьминдәр, Әхирәт өсөн) ризыҡ әҙерләгеҙ. Белеп тороғоҙ: ризыҡтың иң хәйерлеһе – иманлы булыу. Эй, аҡыл эйәләре, Минең әмерҙәремде үтәмәүҙән ҡурҡығыҙ!»** (Баҡара, 197).

Шуға күрә был донъяға мәңгелеккә килдем тип уйлау, нәфсеңә эйәреп йөрөү, мәңгелек тормошоңа өлөш әҙерләүҙән тайшанып, ҡиммәтле капитал булған ваҡытыңды бушҡа сарыф итеү – һөҙөмтәһе көйөнөслө тәүбәләр менән бөтәсәк ғәмһеҙлек.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Тишек тоҡто тултырырға маташма».***

[Баҡыйлыҡ юлына һәр кем әҙерләргә тейешле ризыҡ – тәүге нәүбәттә «иман», унан һуң – ғибәҙәттәр, изге эштәр, ғәмәлдәр. Ни рәүешле үҙебеҙҙе шуларҙан мәхрүм итеүебеҙ мөһим түгел, бәлки, ул йөрәк ауырыуҙарылыр, бәлки, насар холоҡтор – ни генә тимә, мәңгелеккә әҙерләнгән ризыҡлы биштәребеҙҙең тишек булыуы аянысл‌ы хәл.

Камиллыҡҡа ирешеү өсөн, мөьмин үҙен гүзәл холоҡ менән биҙәргә тейеш. Бының өсөн Аллаһтан ысын ҡурҡыу кәрәк, бөтә барлыҡтың хоҡуҡтарын боҙмау, ғәҙел, ышаныслы, тоғролоҡло, тәрбиәле, баҫалҡы, йомарт, шәфҡәтле, ғәфү итә белеүсән, түҙемле, ихлас һәм талымһыҙ булыу мөһим.

Изге ғәмәлдәребеҙ бушҡа булмаһын тиһәк, ялғандан, ғәйбәттән, ғәҙелһеҙлектән, дошманлыҡтан, көнсөллөктән, ҡомһоҙлоҡтан, һауаланыуҙан, мин-минлектән, рыянан алыҫ тороу лазым.

Айырыуса намаҙҙы ғәмһеҙ ҡылыуҙан, ураҙаларыбыҙҙың сауабын кәметкән ғәйбәттән, кеше үпкәләтеп бирелгән һәм һис бер ҡиммәте ҡалмаған хәйер, саҙаҡа, зәкәт, иғәнәләрҙән, игелектәребеҙҙе юҡҡа сығарған мин-минлектән һаҡланыу кәрәк. Ихласлыҡты кәметкән ғәҙәттәрҙән, ниәттәреңә донъя маҡсатттарын ҡушыуҙан да алыҫ тороу лазым. Юғиһә ғәмәлдәребеҙгә тейешле сауаптарҙан ҡолаҡ ҡағыуыбыҙ бар.]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Йософ пәйғәмбәр (ғәләйһис-сәләм) сәфәрҙән ҡайтҡан дуҫынан былай тип һораған:***

***– Ниндәй бүләк алып ҡайттың һин миңә?***

***Дуҫы яуап биргән:***

***– Һин мохтаж булған нәмә бармы ни? Һинең матурлығыңдан да гүзәлерәк нимә юҡ, шуға күрә мин һиңә, Аллаһ гүзәллеге сағылышын һәр ваҡыт йөҙөңдә күрер өсөн, көҙгө алып ҡайттым!»***

[Раббыбыҙ – Хаҡ Тәғәләбеҙ һәм Бөтә барлыҡтың Хужаһы, Ул һис кемгә мохтаж түгел. Уны ни ҡәҙәр ололауыбыҙҙы һәм рәхмәттәребеҙҙе белдерер өсөн, беҙ лайыҡлы бүләк таба алмаҫ инек, әммә Уның бөтмәҫ-төкәнмәҫ хазиналары араһында бүләктәрҙең иң күркәме бар. Аллаһ - хусн-и мотлаҡ - бөтә гүзәллектәрҙең сығанағы, шуға күрә Ул бар ҡылғандың иң һоҡланғысы, иң ҡиммәте – Хаҡ Тәғәләбеҙ гүзәллеген сағылдырырға һәләтле йөрәк. Аллаһу Тәғәләгә беҙ бирә алған иң лайыҡлы бүләк – Уның гүзәл сифаттарын сағылдырған нурлы, саф, балҡып торған, таҙа һәм һиҙгер йөрәк. Йәғни, Аллаһ беҙҙән шуны көтә: Раббыһына йөҙ тотҡан саф йөрәк һәм шөкөр итә белгән рухыбыҙ. Аллаһу Тәғәлә, Үҙенең күркәм сифаттарын ҡоло рухында күреп, уны һөйәсәк һәм унан риза буласаҡ. Изге аятта әйтелгән бит:

**«Аллаһ Үҙенең кешеләрен именлек йортона саҡыра һәм Ул теләгәндәрҙе тура юлға күндерә».** (Юныс, 25)

Һәр саҡырыуҙың ҡабул итеү шарты, һәр бәрәкәттең хаҡы бар. Бәс, шулай булғас, ҡол үҙенең мәңгелек ҡотолоуы өсөн, Аллаһ өсөн иң ҡиммәте булған сәләмәт ҡәлб халәтенә ирешергә, Әхирәт игенлеге булған был донъяла тырышлыҡ күрһәтергә тейеш. Раббыбыҙ бит былай тип бойора:

**«Ул көндө мал да, улдар ҙа файҙа килтермәҫ. Әммә ләкин Аллаһҡа саф күңел менән инанғандар (ул Көндө) бәхетле булыр».** (Шүғәрә, 88-89)

Сәләмәт ҡәлб, Аллаһҡа даими йөҙ тотоу сәбәпле, ҡол, Раббыһынан айыра торған етешһеҙлектәрҙән арынып, ҡаҡшамаҫ хәҡиҡәт компасына, иман нурын таратыусы саф сығанаҡҡа әүерелә. Мөьмин күңелендәге шул иман нуры ярҙамында хаҡты ялғандан, яҡшыны ямандан, хәләлде харамдан айыра.

Ғәмәлдәребеҙҙең баһаһы һәм ҡиммәте ҡәлбебеҙ сәләмәтлегенә бәйләнгән, сөнки йөрәк Илаһи ҡараш төбәлгән урын. Пәйғәмбәребеҙ (саллэллаһу ғәләйһи үә сәлләм) ул турала әйткән:

*«Һис шикһеҙ, Аллаһу Тәғәлә тышҡы киәфәтегеҙгә ҡарамай, йөрәктәрегеҙгә ҡарай».* (Мөслим, Бирр, 33)]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Бер әҙәм даими Аллаһты зекер иткән: «Аллаһ, Аллаһ, Аллаһ...» һәм шул зекерҙән һәр ваҡыт ауыҙында бал татын тойған. Көндәрҙән-бер көндө Иблис күңеленә вәсүәсә һалған:***

***– Нимә тип гел «Аллаһ, Аллаһ, Аллаһ...» тип ҡабатлайһың? Аллаһ һиңә бер тапҡыр булһа ла былай тип әйттеме: «Ләббәйк / Мин һинең алдыңда, ҡолом, нимә теләйһең?» Телең талманымы ни? «Аллаһ» тип күпме ҡабатларға уйлайһың?***

***Ошоғаса гел Аллаһты зекер иткән әҙәм өмөтөн өҙгән һәм зекер итеүҙән туктаған. Изге Хызыр уның төшөнә ингән һәм былай тип һораған:***

***– Ни өсөн һин гүзәл ғәҙәтеңде ҡалдырҙың, Аллаһты зекер итеүҙән туктаның?***

***Әҙәм яуап биргән:***

***– Мин Аллаһты шул ҡәҙәр күп зекер иттем, ә Ул бер тапҡыр ҙа миңә яуап бирмәне. Ул мине үҙ ҡапҡаһынан ҡыуып ебәргәндер, тип ҡурҡам.***

***Яуап итеп Хызыр уның күҙен асҡан:***

***– Эй Аллаһ ҡоло! Аллаһҡа төбәлгән һәр бер һүҙең үҙе үк һиңә яуап: «Ләббәйк / Ни теләйһең, ҡолом минең?» Аллаһ бит Үҙ исемдәрен бөтә кешегә лә әйтергә мөмкинлек бирмәй. Аллаһты зекер итә алыуың үҙе үк Аллаһу Тәғәләнең һиңә һөйөүе сағылышы.***

***Хатаһын аңлап, әҙәм йәнә Аллаһты зекер итә башлаған».***

[Аллаһты зекер итеү, рәхмәтеңде белдереү, Уға сәждәлә булыу мөмкинлеге – рәхмәтле булыуҙы күҙ уңында тотҡан айырата ҙур бәрәкәттәр.

Әгәр бөтә барлыҡ Аллаһҡа сәждәлә булһа, был Уның Илаһи бөйөклөгөн һис кенә лә арттырмаҫ. Әгәр бөтә барлыҡ Уға ҡаршы сыҡһа, был һис кенә лә Уның бөйөклөгөн кәметмәҫ. Аллаһ берәүгә лә мохтаж булмаған кеүек, ғибәҙәттәребеҙгә лә мохтаж түгел. Ул һәр нимәнән өҫтөн. Беҙ, Уның ризалығына һәм шәфҡәтенә лайыҡ булыу өсөн, ғибәҙәттәребеҙ, ихлас ниәтле изге ғәмәлдәребеҙ менән Уға яҡынайыуға мохтаж.

Нәфсе (эго) һәм шайтан, кешене ғибәҙәттән һәм Аллаһҡа буйһоноуҙан йыраҡайтыу өсөн, мең хәйлә ҡора. Ҡабул булмаҫ тип, ғибәҙәттән баш тартыу – шайтандың ҡурҡыныс ҡапҡандарының береһенә эләгеү ул.

Ҡолдоң бурысы – ҡабул булыу-булмауы хаҡында баш ватмайынса, Аллаһҡа тапшырып, ғибәҙәттәрен мөмкин булған ҡәҙәр яҡшы итеп ҡылыу. Ғибәҙәттәрҙе ҡабул итеүсе – Аллаһ. Был мәсьәләлә ҡарар ҡабул итеүҙе ҡол үҙ өҫтөнә алһа, ул ғибәҙәт әҙәбе ҡағиҙәләренә ҡаршы сыға.

Хаталары булған сүрәттә лә, беҙ йөкмәтелгән фарыз ғибәҙәттәрҙе ҙур иғтибар һәм тырышлыҡ һалып ҡылырға, етешһеҙлектәре өсөн Аллаһтан ғәфү үтенергә, Уның йомартлығына, шәфҡәтенә һәм ярлыҡауына өмөт итергә тейешбеҙ. «Байналь-хауфи вар-раджа», йәғни күңелебеҙҙә ҡурҡыу ҙа, өмөт тә булыуы мөһим.

Шулай итеп, ҡылған ғибәҙәттәреңдең ҡабул булыуына ныҡлы ышанысың оло хата булһа, ҡабул булмауына өмөттө өҙөп, уларҙы ҡалдырыу бигерәк тә ҙур хата.

Күпме генә ғибәҙәттәр ҡылһаҡ та, Хаҡ Тәғәләбеҙ алдындағы күндәмлек һәм рәхмәтле булыу бурысын лайыҡлы түләп бөтә алмауыбыҙҙы аңлап, ғибәҙәттәребеҙҙе тырышлыҡ, буйһоноусанлыҡ менән, үҙебеҙҙең зәғиф һәм көсһөҙ булыуыбыҙҙы танып ҡылыуҙы дауам итеү, Уның ярлыҡауына, мәрхәмәтенә һәм йомартлығына өмөтөбөҙҙө өҙмәү зарур.]

**Аллаһу Тәғәлә һәммәбеҙгә лә Уның ризалығына ирешерҙәй ғүмер бүләк итһен беҙгә!**

**Әмин!**



# Мәүләнә Йәләлетдин Руми ﵀ - 12

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Күпселек кешеләр үлемдән (тән үлеменән) ҡурҡа. Ә, асылда, рухи үлемдән ҡурҡырға кәрәк».***

[Кеше күптәрҙе юҡ иткән ер тетрәүҙәр, һыу баҫыуҙар, һуғыштар, янғындар кеүек һәләкәттәрҙән ҡурҡыусан. Әммә төп ҡурҡырға тейешле нимә – әҙәмдең йәнен ағыулаған гонаһтар һәм ҡәберҙә, мәңгелек тормошта гонаһлыларҙы көтөп торған язалар.

Һәр гонаһ әҙәмдең әхүәле рухиәһенә үҙ мөһөрөн һала. Гонаһтарға батҡан йөрәк яҡшыны ямандан, хаҡты ялғандан айырыу һәләтен юғалта. Шундай йөрәккә эйә булғандар һис бер тартыныуһыҙ иң ауыр гонаһтарҙы ҡыла. Аллаһтан ҡурҡыуҙан мәхрүм ҡалған бындай йөрәк ҡәберҙәге мәйет тәненән бер нимәһе менән дә айырылмай.

Үҙ халәтен аңламаған үле йәндәрҙең хәле аянислы.

**Имам Вахб бин Мунаббих** (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) шулай тип яҙа:

*«Кешеләрҙең ҡыланышы шаҡ ҡатырғыс! Улар берәүҙең тәне үлгәнгә ҡайғыра, ә йәне үлгәнгә ҡайғырмай! Ә бит рухи үлем – иң оло фажиғә!»*

Үле йән, хаҡ юлдан тайпылып, донъя океаны тулҡындарында ары һуғылып, бире һуғылып йөрөгән елкәне һынған кәмә кеүек – уның тулҡындар араһындағы ҡайһы упҡынға ҡасан батыры билдәһеҙ.

**Ғүмәр бин Абдулғәзиз** (рәхмәтуллаһи ғәләйһи) әйткән:

«Һәр бер харам - ут. Үле йәнлеләр генә уға ҡулын һуҙа. Йәндәре тере булһа, улар ялҡын өтөүен тойоп һыҙланыр ине».

**Абдуллаһ ибн Мәсғүд** (рaҙыйаллаһу ғәнһү) йөрәктәре тере һәм үле булғандарҙы шулай тасуирлай:

*«Тәҡүәле мөьмин гонаһты өҫтөнә ишелергә әҙер торған ғәләмәт ҙур тау кеүек күрә. Гөнаһкәр өсөн гонаһ танау төбөнән осоп үткән себендән дә кесерәк».* (Бухара, Дәғүәт, 4; Мөслим, Тәүбә, 3)

Йөрәктәрендә ғәмһеҙлек сире булғандар фани донъяның һәр һынауына ифрат та ныҡ борсола, тән именлеген, матди именлеген ҡайғыртып бер була. Мәңгелек донъялағы именлектән мәхрүм иткән рухи юғалтыуҙар уларҙы тамсы ла борсомай.

Шуныһы йәл: ҡайһы бер әҙәмдәр, саҡ ҡына ауырыһалар, врачҡа йүгерәләр, уның әйткәнен ентекләп үтәйҙәр, ә йөрәктәрен рухи ауырыуҙарҙан һаҡлау өсөн бер нимә лә эшләмәйҙәр. Улар моңһоҙлоҡ иҫереклеге менән йөрәктәренең үлеүен дә тоймай. Ә йөрәктәр хасталығы уларҙың һәр ғәмәлендә сағыла. Балалары абруйлы университет дипломы алыуын һәм юғары хеҙмәт хаҡы булған эшкә урынлашыуын ҡайғырталар, тик шул тырышлыҡтарҙың кескәй генә өлөшөн дә балаларының мәңгелек тормоштағы бәхете өсөн һалмайҙар. Ә бит фани донъялағы иң ҡиммәт ғилем – Хаҡ Тәғәләбеҙгә ғибәҙәт ҡылырға өйрәтеү, Раббыбыҙҙы таныу.

Бер заман мәғрифәт эйәһе **Мәхмүд Сәми Әфәндегә** берәү улдары менән килә һәм, шатланып, рухи остазын улар менән таныштыра башлай:

- Ҡәҙерле остазым! Был йәш кешеләр Американың үҙендә инженер һөнәрен алып ҡайтҡан белгестәр! Доғаларығыҙҙа уларҙы иҫкә алырға онотмағыҙ, зинһар!

Шәйех Сәми Әфәнде, яғымлы йылмайып, былай ти:

- Заманында беҙ ҙә университет тамамланыҡ. Әммә **хәҡиҡи белем – Аллаһу Тәғәләне таныу** (мағрифәтуллаһ).

**Фаҙл бин Аббас** (раҙыйаллаһу ғәнһү) әйткән:

*«Кешеләр – ғәжәйеп заттар. Бер балам үлгәс, меңләгән кеше килеп ҡайғымды уртаҡлашты. Ә йәмәғәт менән бер намаҙымды ҡалдырғас, берәү ҙә йәлләмәне, ҡайғымды уртаҡлашманы.*

*Ант итеп әйтә алам: йәмәғәт намаҙын ҡалдырыу - өлкән йәшкә еткән һәм тәҡүәле ғалим дәрәжәһен алған улымдың үлеменә ҡарағанда ла ауыр юғалтыу».*

**Шәйех Әбүл-Хәсан Хараҡани** тап вайымһыҙлыҡтың әҙәмдең рухи юғалтыуҙары сәбәпсеһе булыуына баҫым яһай:

*«Эй инсан! Мейестәге ялҡын кейемеңә ҡапһа, һин уны һүндерергә ашығаһың. Улайһа, ниңә күңелеңде ялмап алған һауалыҡ, көнсөллөк һәм ике йөҙлөлөк ялҡынын һүндерергә ашыҡмайһың?»*]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Рухи зирәклеккә эйә булғандар өсөн үлем – көтөп алынған бүләк, ҡайсылар алтын киҫәгенә зыян һаламы ни?!»***

[Тәҡүәлеләр өсөн тән үлеме – Хаҡ Тәғәләгә ҡайтыу мәле. **Мәүләнә Руми әйткәнсә**, үлем – донъялыҡтағы яңғыҙлыҡтан һуң, Һөйгәнеңә ҡайтыу.

Һүҙҙәрен ҡеүәтләп, **Шәйех Мәүләнә** «Мәснәүиҙәр»ендә оло йөрәкле **Билалдың** (раҙыйаллаһу ғәнһү) һуңғы минуттарын һүрәтләй. Билал (раҙыйаллаһу ғәнһү), Аллаһ ҡашына тиҙерәк барып баҫыу, яратҡан арҡаҙаштары менән тиҙерәк бергә булыу уйы менән янып, ҙур ҡәнәғәтлек менән барса йәндәрҙең Хаҡ Хужаһына йәнен тапшыра.

Юғары намыҫ эйәһе **Ғәйшә** атаһы **Әбү Бакерҙең** (раҙыйаллаһу ғәнһүмә) был донъянан киткән арҡаҙаштары менән осрашыуҙы көтөүе хаҡында һөйләй:

«Мин ауырыу атайымдың хәлен белергә индем. Ул минән былай тип һораны:

- Рәсүуллаһ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) был донъянан ниндәй көн китте?

- Дүшәмбелә, - тинем мин.

- Ә бөгөн ниндәй көн?

- Бөгөн дүшәмбе.

- Бөгөн кискә ҡәҙәр үлем килер тип өмөтләнәм! – аҙаҡ өҫтәп ҡуйҙы:

- Бөгөн төндә үлһәм, ерләүҙе иртәгәгә ҡалдырмағыҙ! Аллаһ Илсеһе (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) янында булған көн һәм төндәрем – минең өсөн иң яҡшыһы!» (Әхмәт, I, 8)

Хатта иҫкә төшөрөү ҙә вайымһыҙҙарҙың йөрәктәрен өшөткән үлем - ғүмерҙәрен Аллаһу Тәғәләгә хеҙмәт итеүгә бағышлаған тәҡүәлеләр өсөн, артында Һөйгәне көтөп торған ҡапҡа.

Хаҡиҡи һөйөүҙән башҡа ундай рухи бейеклеккә күтәрелеп булмай. Ысынлап һөйгәндәр һөйгәне менән осрашыу көтөү ғазабынан да ләззәт таба. Раббыбыҙға хәҡиҡи һөйөүҙән мәхрүмдәр Аллаһу Тәғәлә менән буласаҡ осрашыу тураһында ишетергә лә теләмәй.

Изге Ҡөрьәндә йәһүдтәрҙең ҡылыҡтары һүрәтләнә:

**«Әйт һин: «Әй, йәһүд халҡы! Һеҙ бөтөн халыҡтарға ҡарағанда ла беҙ генә Аллаһҡа яҡын дуҫ, тип раҫламаҡсы булаһығыҙ, әгәр һүҙегеҙ хаҡ икән, әйҙәгеҙ, тиҙерәк үлегеҙ (Аллаһҡа тиҙерәк яҡынайырһығыҙ, сөнки Аллаһтың дуҫтары Әхирәткә ышана). Ләкин, эшләгән гонаһтарынан ҡурҡып, улар үлемде ашыҡтырмаҫтар. Аллаһ залимдарҙы бик яҡшы белеп тора».** (Йома, 6-7)

Тәҡүәле мосолмандарҙың был донъянан китеүенә ҡайғырырға кәрәкмәй, ә иманһыҙ булып, рухи ғәмһеҙлектә көн итеп киткәндәрҙе йәлләргә кәрәк. Әхүәле рухиәһе иман нуры менән тулы булғандарға тән үлеме зыян килтермәй. Үлемгә дусар һәр әҙәм тәҡдиренә күпме яҙылһа, шунса йәшәй, тик йөрәктәре иман нуры менән яҡтыртылмағандар хас та тере үлектәр. **Шәйех Нажметдин Кубраның** һөйләгәндәре нәсихәтле:

Бер көндө Шәйех мөриттәре менән тәҡүәле әҙәмде дәфен итеүҙә ҡатнаша. Имам әруахҡа төбәлгән тәлҡинды әйтә башлағас, Шәйех

Нажметдин Кубра йылмайып ҡуя. Остаздарының был ҡылығына хайран ҡалып, ерләү эштәре тамамланғас, шәкерттәре унының сәбәбен һорай. Шәкерттәре оҙаҡ үтенеп һорағас ҡына, Шәйех сәбәбен әйтә:

«Әруахҡа нәсихәт биргән имамдың йөрәге буш ине, ә ҡәберҙәгенеке тере. Үле йөрәкленең тере йөрәклегә нәсихәт биреүе мине хайран итте.»

Нәфсеһен ауыҙлыҡлап, йәнен ер сарҙарынан сафландырған мөьминдең үлеме – уның мәңгелек донъяла яңынан тыуыуы ул. Рухһыҙ тәндең тере булыуы йөрәккә йоғонто яһамай. Мәңгелек донъяла гонаһтарҙан сафланған йөрәк кенә файҙа бирә. **Имам Ғазали** шуға өндәй:

*«Холҡоңдо матурла, якшы һыҙаттарыңды камиллыҡҡа еткер. Инсан - тән түгел, йән».*]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Һәр раузаның дуҫы энә».***

[Энәләргә ҡарата дуҫ һәм түҙемле булғаны өсөн, раузалар һоҡланғыс һәм хуш еҫле. Тормош һынауҙарын һәм ыҙаларын күндәм үткәргән кеше генә рухи камиллыҡҡа ирешә. Иң ауыр һынауҙарҙы үтеп, юғары әхлаҡҡа эйә булғандарҙы һөйә Аллаһу Тәғәлә.

**Шәйех Әсғәт Эрбили** былай яҙа:

*«Һөйөү баҡсаһы юлындағы сәнскәктәрҙән ҡурҡырға кәрәкмәй! Улар буйлап барып, мин һәр сәнскәктән йөҙәр рауза бөрөһө йыям!»*

*«Был баҡсалар юлындағы яфалар миңә ләззәт кенә бирә. Әгәр мин сәнске тултырылған мендәрҙә йоҡлап китһәм, иң гүзәл Раузаны (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) күрәм!»*]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Ахмаҡтар ғына, үлем-китем хаҡында ишетеп, үҙ үлеме хаҡында уйланмай...»***

[Тәбиғәттән әҙәм нәфсеһе шулай ҡоролған: ул үҙенең үлемгә дусар булыуын танымай. Шуға күрә үҙҙәренең «мин-минлеге» әсирҙәре,

ерҙә үлемһеҙ булып, мәңге йәшәргә теләй. Улар үҙ үлеме тураһында уйланырға яратмай, был хаҡта хәтергә төшөрөү ҙә асыуҙарын ҡабарта. Нисек тә тере ҡалыу теләгенән килә ул.

Мәңгелек тормоштағы хәлдәре хаҡында борсолмағандар бөтә барлыҡтың үлемгә дусар булыуын таный, тик уны үҙенә ҡағыласаҡ нимә тип ҡарамай. Күп тапҡыр баҡыйлыҡҡа күсеүселәрҙе күрһәләр ҙә, шул әруахтар урынында үҙҙәрен күҙ алдына килтереүгә улар риза түгел. Ауырыу һәм үле йөрәктәрҙең сифаты шул: үҙҙәрен улар үлемһеҙ тип күрә.

Мәккә мөшриктәре **Рәсүлуллаһҡа** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шундай шарт ҡуя: әгәр ул Ҡиәмәт көнө һәм мәңгелек тормош хаҡында һөйләүҙән туҡтаһа, харам хаҡында һөйләүҙән туҡтаһа һәм боттарына ҡағылмаһа, улар Ислам динен ҡабул итә. Үлем хаҡында һөйләүҙе яратмаған замандаштарыбыҙҙың ҡыланышы яһилиәт осоро мөшриктәре ҡыланышына оҡшаш.

Әгәр яҡын-тирәлә мәсет төҙөлһә, диндән алыҫ булғандар йәһәтерәк икенсе районға күсергә тырыша, сөнки йыназа-намаҙҙар, әруахтарҙы оҙатыу күренештәре рухи яҡтан һуҡыр булғандарҙы хафаға һала. Мәҫәлән, заманында Стамбулдың Зинджирлик зыяраты ҡапҡаһында Изге Ҡөрьәндән шундай аят тора ине:

**«Һәр йән эйәһе үлем әсеһен татыр...»** (Ғәнкәбүт, 57). Бынан һуң зыярат администрацияһына ул яҙыуҙы алыуҙы һорап бик күп ялыуҙар булды, сөнки ҡайһы берәүҙәр уны күреп төшөнкөлөккә бирелде.

Материализм һәм либерализм идеялары менән һуғарылған бөгөнгө капиталистар йәмғиәте бөтә мәғлүмәт саралары, рекламаһы, модаһы менән мәңгелек тормош төшөнсәләренән мәхрүм булған тормошто пропагандалай. Шундай тормош өйөрмәһенә эләгеү – үткән һәр көнө менән һуңғы көнөнә яҡынлашҡан әҙәм өсөн ҙур фажиғә. Мәңгелек донъя тормошон инҡар итеп, Илаһи һорау алыуҙан ҡасырға тырышыу – рухи һуҡырлыҡ һәм иҫәрлек. Баҡыйлыҡҡа күсеп, Илаһи язанан ҡотолғандар хаҡында бер хәбәр ҙә юҡ. Аллаһу Тәғәлә кешеләрҙе тетрәндергән, ҡоттарын алған Ҡиәмәт көнөн тасуирлай:

يَقُولُ الْاِنْسَانُ يَوْمَئِذٍ اَيْنَ الْمَفَرُّ

**«Ул көн килгәс, кеше әйтер: «Был дәһшәттән ҡайҙа ҡасып ҡотолайым?»** (Ҡиәмәһ, 10)

Икенсе аятта бөтә барлыҡ өсөн берҙән-бер булған һыйыныу урыны хаҡында әйтелә:

فَفِرُّوا اِلَى اللّٰهِ

**«Барығыҙ ҙа Аллаһҡа һыйынығыҙ!»** (Ҙәрийәт, 50)]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Ике күҙең дә Хаҡ Тәғәләне күрә башлаһа, ике донъяла ла Уның янында икәнлеген күрерһең».***

***«Беҙ Аллаһу Тәғәлә янында, шулай булһа ла һорайбыҙ: «Эй, Раббым, ҡайҙа Һин?» Аллаһу Тәғәләнең биләмәләрендә йәшәп, башыбыҙҙы юғалтып, һөрән һалабыҙ: «Ә Раббыбыҙ ҡайҙа һуң?»***

[Йөрәктәре уянғандар өсөн ғаләмдәге бөтә барлыҡ Хаҡ Тәғәләбеҙ хаҡында һөйләй. Һәр Илаһи ижад емеше Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәләнең сикһеҙ Ҡеүәте хаҡында шаһитлыҡ бирә. Был донъяла Раббыбыҙ тураһында иҫкәртеп тормаған бер нәмә лә юҡ.

Күрә белгән күҙ күрә, ишетә белгән ҡолаҡ ишетә: бөтә ғаләм аһәңе Аллаһу Тәғәләнең Көс үә Ҡеүәтенә дәлил... Атомдарҙағы кескәй генә өлөшсәләрҙән алып икһеҙ-сикһеҙ метагалактикалар, үҫемлектәр, хайуандар, балыҡтар, ҡоштар, кешеләр – һәммәһе-һәммәһе Уның Көс-Ҡеүәтенә дәлил.

Айыҡ аҡыллы бер генә әҙәм дә Раббыбыҙҙың барлығын инҡар итә алмай. Салих заттар әйткән:

*«Аллаһтың ысынбарлығы Уның сифаттарының был доньяла күҙҙәрҙе ҡамаштырырлыҡ сағылыштары менән иҫбатлана, шул хәкикәт сағылыштары айҡанлы Хаҡ Тәғәлә маңлай күҙҙәре менән күренмәй...»*

Билдәле булыуынса, Раббыбыҙ йәшерен, сөнки кеше организмы Уның күҙгә күренеүен күтәрә алмай.

Миҫал өсөн, әгәр бинала көсөргәнеше биш мең вольт булған лампочканы яндырған хәлдә, бер кем бер нәмә күрә алмаясаҡ, сөнки әҙәм күҙе ундай яҡтылыҡты күтәрә алмай. Фани донъяла ла Аллаһу Тәғәләне бер әҙәм дә күрергә һәләтле түгел, сөнки Илаһи Нурҙың ҡеүәтенең тиңе юҡ.

Әҙәм тирә-яҡ мөхиттә, бигерәк тә яҙғы сағыу төҫтәр балҡышында, төрлө тон, төҫмөрҙәргә иғтибар итеп, һәр төҫ эргә-тирәһендәге предметтарҙың көн яҡтылығындағы сағылышы икәнлеге хаҡында уйланмай. Йәғни, төҫтәр төрлөлөгөн барлыҡҡа килтергән яҡтылыҡ үҙе күренмәй.

Һауаны ла миҫал итеп килтерергә мөмкин. Бер йән эйәһе лә унан башҡа йәшәй алмай, беҙ уны һулайбыҙ, әммә күрмәйбеҙ.

Кеше аҡылы, күҙаллауы ҡалыптарынан өҫтөн торған Аллаһу Тәғәлә Асыҡ та, Йәшерен дә. Йәғни Уның асылы йәшерен, әммә сағылышы күренеп тора. Аллаһтың кеше күҙенән пәрҙәләнеүенең үҙ хикмәте бар: йәшерен булған нимәгә ышаныуыбыҙ уны ҡиммәтле Илаһи бүләк дәрәжәһенә күтәрә лә. Ул пәрҙә Ҡимәттә шыуып төшәсәк, әммә мәңгелек тормошта ғына инаныуҙан фәтүә юҡ.

Изге Ҡөрьән иманлылар хаҡында былай ти:

«(Улар) **күҙгә күренмәгәндәргә ышана...».** (Бaҡара, 3)

Ҡыҙғаныҫҡа ҡаршы, күҙҙәре, ҡолаҡтары һәм йөрәктәре иманһыҙлыҡ пәрҙәһе менән пәрҙәләнгәндәр Раббыбыҙҙың Ҡеүәте, Бөйөклөгө, Хикмәте сағылышы булған нәмәләрҙе осраҡлы тәбиғәт күренештәре тип кенә иҫәпләй. Уларҙың ғәмәлен шағир шулай тасуирлай:

*«Улар һыуҙа йөҙгән, әммә һыуҙа булыуын аңламаған балыҡтар ише...»*

Иманһыҙҙар кем биләмәһендә йәшәүҙәре хаҡында һис тә уйланмай, был донъяла нисек йәшәүҙәре хаҡында һис ҡасан һоралмаҫтар һымаҡ тоталар үҙҙәрен.

«Һин был донъяла нимә теләйһең, шуны эшләй алаһың...» тигән Иблис ҡотҡоһона бирелеп, шул рәүешле көн итә торғас, улар сүпкә лә тормаған ошо инаныстары, тормош ләззәттәре, уйын-көлкөһө ҡолона әүерелә. Улар, **Нәжип Фазыл** әйткәнсә, *«елһеҙ көндө осорғос йыланды осормаҡсылар»*. Раббыбыҙ гүзәл сүрәттә барлыҡҡа килтерелгәндәрҙең донъяла был халәттә көн итеүе ҡыҙғаныс.

**Джунейд Багдади** шулай тип яҙа:

*«Ҡайһы бер әҙәмдәргә, күҙле буғансы, һуҡыр булыу артыҡ булыр ине. Улар – күргәндәренән нәсихәт алмаусылар».*

Йөрәктәре һуҡырайғандарҙы изге аят киҫәтә:

**«Әллә һуң улар Ер йөҙө буйлап сәйәхәт итеп йөрөмәйҙәрме? Йөрөгән булһалар, баштарына уй төшкән булыр ине. Хаҡтыр, уларҙың (маңлай) күҙҙәре һуҡыр түгел, фәҡәт күңел күҙҙәре һуҡыр».** (Хаж, 46)

Аллаһу Тәғәләнең гүзәл ҡоло өсөн кәрәкле булған төп сифат – күктәге һәм ерҙәге Илаһи серҙәрҙе һәм хикмәттәрҙе күрә белеү, йәғни мәғрифәтуллаһ – Изге Ҡөрьән аяттары, ғаләмдең һәм кешенең бар булыуы хаҡында тәрән уйланып, Аллаһты таныу.]

**Аллаһу Тәғәлә рухыбыҙҙы илаһи нуры менән яҡтыртһын һәм ғаләмдәге йәшерен серҙәр һәм хикмәттәрҙе айырырға һәләтле тәҡүәле ҡолдары даирәһенә индерһен!**

**Әмин!..**



# Мәүләнә Йәләлетдин Руми ﵀ - 13

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Аллаһ ризалығы өсөн тырыш, Уға ғына хеҙмәт ит! Тырышлығыңдың, хеҙмәттәреңдең кешеләр күңеленә хуш килеү-килмәүенән ниндәй толҡа табырһың?!»***

[Ғәмәлдәребеҙҙе Аллаһтың ҡабул итеүенең төп шарты булып ихлас рәүештә Раббыбыҙ ризалығын алырға тырышыуыбыҙ тора. Мөьминдең ниәте ихлас булһа, Аллаһу Тәғәлә мөмкинлек булмау арҡаһында үтәй алмаған ғәмәлдәребеҙ өсөн дә сауап бирә. Йөрәктә ихласлыҡ ни ҡәҙәр күп булһа, Аллаһ иманлы әҙәмдең изге ғәмәлдәре өсөн сауапты ла шул ҡәҙәр арттыра, тәү ҡарамаҡҡа бәләкәй генә игелек өсөн Илаһи Мәрхәмәт менән тау ҡәҙәр сауап бирелеүе ихтимал.

Хөрәсәндең бөйөк солтаны һәм һуғышсыһы **Ғамр бин Лейс** донъя ҡуйғас, бер изге зат уны төшөндә күргән һәм улар араһында шундай әңгәмә булған:

– Аллаһ һине ни эшләтте?

– Аллаһ мине ярлыҡаны.

– Ни өсөн Аллаһ һине ярлыҡаны? Тормошоңда ғәфү итерлек ниндәй ғәмәл ҡылдың?

Ғамр бин Лейс быға шулай тип яуап биргән:

– Бер тапҡыр мин бейек тауға күтәрелдем. Шунан бөтә ғәскәремә күҙ төшөрҙөм. Уның шәплеге һәм күп һанлы булыуын күҙәтеп, шулай тип уйланым: «Ах, **Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) заманында йәшәп, уның менән һуғыш хәрәкәттәрендә, алыштарҙа була

алһам һәм уның өсөн ғүмеремде бирә алған булһам ине». Ошо ихлас ниәтем өсөн, Аллаһ миңә мәрхәмәтле булды һәм бөтә гонаһтарымды ғәфү итте». (Кады Ийад, *Шифа,* II, 28-29)

**Аллаһ Илсеһе** (саллəллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйткән:

*«Иманлының ниәте (маҡсаты һәм ихласлығы) ғәмәлдәренән яҡшыраҡ».* (Суюти, *Джэмиғүс-Сәғир,* II, 194)

Ниәт – йөрәк ғәмәле. Ислам күҙлегенән ҡарағанда, ғәмәлдәр ниәткә ҡарап баһалана. Йәғни, кешенең ғәмәле уны ҡылыуҙың маҡсатына ҡарап баһалана. Хәҙистә әйтелгән бит:

*«Хаҡтыр, ғәмәлдәр – ниәттәргә ҡарап…»* (Бохари, *Иман,* 41; Мөслим, *Имаре,* 155).

Тән өсөн рух ни ҡәҙәр мөһим булһа, ғәмәлдәр өсөн ихласлыҡ шул ҡәҙәр мөһим. Рыя менән, ихласһыҙ ҡылынған ғибәҙәттәр һәм ғәмәлдәр, күп булһа ла, асылда бер ниндәй ҙә ҡиммәте булмауы ихтимал.

Аллаһу Тәғәлә бойора:

**«Инде кем дә кем Раббыһы менән ҡауышырға өмөт итә, изгелек ҡылһын һәм Аллаһҡа ғибәҙәттә саҡта һис бер башҡа тәңрегә йөҙ тотмаһын (табынмаһын)».** (Кәһәф, 110)

Ислам дине Хаҡ Тәғәләгә тиңдәш ҡылыуҙы ҡабул итмәй. Бөтә изге ғәмәлдәр – ғибәҙәт, һәм улар Аллаһ ризалығы өсөн ҡылынырға тейеш.

Әгәр ғибәҙәттәр, иғәнәләр, ниндәйҙер хеҙмәт күрһәтеүҙәр кемдеңдер хуплауын, яҡшы мөнәсәбәтен өмөт итеп атҡарыла икән, ғәмәл өсөн сауаптар юҡҡа сыға; Пәйғәмбәребеҙ (саллəллаһу ғәләйһи үә сәлләм) әйтеүе буйынса, «бәләкәй ширк» менән таплана, ә был имандың көсһөҙләнеүенә алып килә.

Бер заман **Аллаһ Илсеһе** (саллəллаһу ғәләйһи үә сәлләм) эргәһендәгеләргә мөрәжәғәт итеп былай ти:

*«Мин иң нығы һеҙҙең бәләкәй ширккә батыуығыҙҙан ҡурҡам.*

Эргәһендәгеләр һорау бирҙе:

«Ә ширк нимә һуң ул, о Рәсүлуллаһ (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм)?»

Быға **Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) шулай тип яуап бирҙе:

*«(Изгелекте күрһәтеп эшләү) рыя. (Ҡиәмәттә) кешеләр ҡылғандары өсөн яуап тотҡанда, Аллаһу Тәғәлә әйтәсәк:*

*«Донъялыҡта кем өсөн эшләгәнһегеҙ, шуларға барығыҙ, әжерен бирерме икән улар һеҙгә!»* (Әхмәт, V, 428, 429)

Икенсе хәҙистә донъялыҡта тәҡүәле тип иҫәпләнгән өс кеше хаҡында бәйән ителә: улар – иман өсөн һәләк булған әҙәм, ғалим һәм күп саҙаҡалар биргән бай. Өсөһө лә ғәмәлдәрен кешеләр алдында яҡшы күренер өсөн ҡылған, шуға күрә Хаҡ Тәғәлә уларҙың ғәмәлдәрен ҡабул итмәгән. (Мөслим, Имара, 152)

Мәҫәлән, кемдер берәү мәсет йәки мәҙрәсә төҙөп, исемен мәңгеләштереү маҡсатында уларға үҙ исемен бирә икән, игелеге өсөн сауаптың ҙур өлөшөнән мәхрүм ҡала. Әммә иманлылар уны доғаларында иҫкә алһын өсөн, уның вафатынан һуң балалары һәм яҡындары ул төҙөгән бинаға исемен бирһә, бында гонаһ юҡ.

Ҡыҙғаныսҡа ҡаршы, ихласлыҡтың бөйөк мәғәнәһен аңламаған, рухиәте үҫешмәгән иманлылар ҙа бар, уларҙан шундай һүҙҙәрҙе ишетергә мөмкин: *«Мин – Аллаһтың фәҡир ҡоло, ун тапҡыр ғына хаж ҡылдым...», «Минең иманым зәғиф – Изге Ҡөрьәнде аҙна эсендә генә уҡып сығам», «Ҡайғы миңә, мин үҙ ғүмеремдә бер генә мәсет төҙөнөм»,* шул рәүешле улар башҡалар алдында һауалана. Ошо рәүешле «динилегең» менән маҡтаныу изге ғәмәлдәр өсөн сауаптарҙан мәхрүм ҡалыу мөмкинлегенең миҫалы.

Иманлыға изге эштәрен йәшереү лазым. Тик йәмәғәт намаҙы кеүек күмәкләп ҡылына торған сөннәт ғәмәлдәрҙән, рыянан ҡурҡып йәки нәфсенең *«Аллаһу Тәғәлә алдында Раббың һине күреп торғандай камил ғибәҙәт ҡылыр өсөн әхүәле рухиәң ул кәҙәр саф һәм таҙа түгел»* ише ҡотҡоһона бирелеп ситләшергә ярамай.

Әммә, йөрәгеңдә мин-минлек һәм һауаланыу булмаһа, башҡаларҙы ла шундай изге ғәмәлдәргә этәреү маҡсатында Аллаһ ризалығы өсөн ҡылынған ғәмәлдәрең хаҡында һөйләргә ярай. Иманлы әҙәм Аллаһ унан ихласлыҡты көтөүен хәтеренән сығармаҫҡа тейеш. Ул беҙҙе ҡаты киҫәтә:

**«Эй, мөьминдәр, кешеләргә күрһәтер өсөн генә саҙаҡа-мал бирмәгеҙ. Аллаһҡа, Әхирәт көнөнә ышанмаған кәфер кеүек, хөсөтлөк менән, кешене рәнйетеп саҙаҡа бирмәгеҙ. Был кешенең хәле, өҫтө тупраҡ менән ҡапланған ҡая таш кеүек: ҡойоп ямғыр яуғандан һуң, ҡая таш шып-шыма булып ҡала (таш өҫтөндәге тупраҡ иген сәсһәң дә уңыш бирә алмай, уны ямғыр йыуып алып китә). Былар (донъялыҡта) ҡылған (яҡшы) эштәренең береһенән дә (сауап) ҡеүәт ала алмаҫтар. Аллаһ кәферҙәр гөруһына (өйөрөнә) һиҙәйәт бирмәҫ...»** (Баҡара, 264)

Аллаһу Тәғәлә икенсе аятта әйтә:

**«Аллаһ мөьминдәрҙең малдарын, йәндәрен (үҙҙәренә биреләсәк) йәннәт биреп һатып алды...»** (Тәүбә, 111)

Әҙәмдең ғүмере лә, милке лә – Аллаһ бүләге. Илаһи ҡанундарға таянып ғүмер һөрөүсегә, милкен сарыф итеүсегә Раббыбыҙ мәңгелек йәннәт вәғәҙә итә. Берәйһе Хаҡ Тәғәлә биргән бүләктәрҙе бирә аламы? Иманы ныҡ булған әҙәмдең үҙе кеүек үк ҡолдарға ярау ниәте менән ниҙер эшләргә, ғибәҙәт ҡылырға хоҡуғы юҡ.

Оло йөрәкле **Ғәйшә** (разыйаллаһу ғәнһү) саҙаҡа биреүгә бик етди ҡараған. Әгәр саҙаҡа алған кеше уның өсөн доға ҡыла башлаһа, ул саҙаҡа алған кешенән дә арттырып доға ҡылған.

«Ни өсөн һин саҙаҡа бирәһең һәм саҙаҡа алыусы өсөн доға ҡылаһың?» тигән һорауға ул шулай яуап биргән:

«Минән саҙаҡа алыусының доғаһы саҙаҡаны ҡаплатыу ғына булыр тип ҡурҡам. Саҙаҡамдың ихласлығы өсөн, мин саҙаҡа алыусы өсөн доға ҡылам һәм уның әжерен тик Аллаһтан ғына көтәм.»[25]

---

25. «Перевод и толкование *«Сунан Әбү Дауыт»*, Стамбул, 1988, VI, 304.

Игелекле **Али** һәм **Фатима** (раҙыйаллаһу ғәнһүмә) хаҡында Изге аятта шундай юлдар бар:

**«Улар хәйерселәргә әйтерҙәр: «Беҙ һеҙҙе Аллаһ ризалығын алыр өсөн ашатабыҙ, һеҙҙән бер түләү ҙә, рәхмәт әйтеүегеҙҙе лә көтмәйбеҙ. Ысындан да, беҙ ситен (ауыр) һәм хәтәр бер көндөң ғазабынан ҡурҡабыҙ».** (Инсан, 9-10)

Улар йөрәктәрендәге ихласлыҡты һаҡларға һәм ниәттәренә донъя мәнфәғәтен ҡыҫылдырмаҫҡа тырышып эш иткәндәр.

Тормош көткәндә, бер нимәне иҫтән сығармау мөһим: әжер-сауаптар Аллаһта ғына, уның ҡолдарында түгел! Йәндәребеҙ шуны ҡабатлап торорға тейеш:

اِلٰهِي اَنْتَ مَقْصُودِي وَ رِضَاكَ مَطْلُوبِي

*«Раббым минең! Мин Һиңә йөҙ тотам һәм Һинең генә ризалығыңды алырға теләйем!»*]

**«Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Рухи килем алыр өсөн һин фани донъяла алыусы эҙләйһеңме? Иң яҡшы килемде Хаҡ Тәғәләбеҙ бирмәйме ни?»***

[Аҡыллы һәм һаҡ сауҙагәр, күберәк килем алам тип, һатыуға иң яҡшы тауарҙарын әҙерләй һәм, үҙе лә, тауары ла алыусыға оҡшаһын өсөн, барыһын да эшләй.

Аллаһ ризалығын алырға теләгән мөьмин ғибәҙәттәренең, игелектәренең һәм һәр ғәмәленең камил булыуы өсөн бөтә тырышлығын һала.

Оло йөрәкле **Әбү Бәкер** (раҙыйаллаһу ғәнһү) һүҙҙәре буйынса, ерҙә йәшәлгән көн һәм төндәребеҙ - беҙҙең капитал; изге ғәмәлдәребеҙ – тауарыбыҙ, Ожмах – килем, Тамуҡ (Аллаһ һаҡлаһын) – юғалтыуҙарыбыҙ.

Барлыҡҡа килтерелгәндәрҙең береһе лә Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә биргәнде бирә алмай. Раббыһы бүләк итеп биргән милкен

Үҙенә ихлас ҡайтарған әҙәмгә Аллаһ сарыф иткәндәренән ете йөҙ тапҡыр арттырып бирә. Изге аятта әйтелә:

**«Малдарын Аллаһ юлында сарыф иткәндәрҙең хәле, ете башаҡ үҫтереп, һәр башаҡта йөҙ бөртөк орлоҡ биргән бер дана орлоҡтоң хәле кеүектер. Ихтыяр иткән кешеһенә Аллаһ ҡат-ҡат ниғмәт бирер. Аллаһ - муллыҡ эйәһе һәм барыһын да белеп тороусы».** (Баҡара, 261).

**«Зәкәтте биреп барығыҙ һәм Аллаһ әжер бирһен тип, алдан уҡ изгелек ҡылығыҙ. Ҡылған изгелегегеҙ һеҙҙең өсөн тағы ла хәйерлерәк әжер буласаҡ».** (Мүзәммил, 20)

Тәҡүәле мөьминдәр өсөн иң ҡиммәт килем – Йомарттарҙан-Йомарт Аллаһ әжере.

**Әбү Бакер** (раҙыйаллаһу ғәнһү) хәлиф булған саҡтағы ваҡиға – бының асыҡ миҫалы. Мәҙинәлә ҡаты аслыҡ хөкөм һөрә. Берҙән-бер көндө ҡалаға игелекле **Усмандың** (раҙыйаллаһу ғәнһү) Сүриәнән бойҙай менән ике йөҙ дөйәнән торған каруаны ҡайта. Каруан ҡайтыуын ишеткән Мәҙинә халҡы, бойҙай алып өлгөрөргә тырышып, уға килә. Ҡайһы бер алыусылар Усмандан (раҙыйаллаһу ғәнһү) ашлыҡты ете ҡат ҡыйбатыраҡ хаҡҡа алмаҡсы була. Усман (раҙыйаллаһу ғәнһү) баш тарта һәм былай ти:

«Юҡ! Һеҙ биргәндән ҙурыраҡ хаҡ биреүселәр бар. Мин уға һатам».

Был һүҙҙәргә йәндәре көйгән сәхәбәләр (раҙыйаллаһу ғәнһүм), Әбү Бакергә (раҙыйаллаһу ғәнһү) мөрәжәғәт итеп, Усмандан (раҙыйаллаһу ғәнһү) ундай һүҙҙәр ишетеүе бик ауыр булыуы хаҡында белдерәләр.

Әбү Бакер (раҙыйаллаһу ғәнһү), оло йөрәкле Усмандың (раҙыйаллаһу ғәнһү) был ғәмәле төбөндә изге ниәт ятыуын һиҙеп, килгәндәрҙе тынысландыра:

«Ниәтен белмәй тороп, Усман тураһында насар уйламағыҙ. Ул – **Рәсүуллаһ** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) кейәүе һәм уға йәннәт

вәғәҙә ителгән. Һеҙ, әлбиттә, уны аңламағанһығыҙ». Шунан барыһы ла Усманға (разыйаллаһу ғәнһү) юл тота.

Әбү Бәкерҙең (разыйаллаһу ғәнһү): «Эй, Усман! Һинең һүҙҙәрең сәхәбәләрҙе бик бошондорған!» - тиеүенә ҡаршы Усман (разыйаллаһу ғәнһү) төшөндөрөп бирә:

«Эйе, Хөрмәтле хәлиф (разыйаллаһу ғәнһү)! Улар миңә бер дирһәм өсөн ете дирһәм тәкдим итте, Аллаһу Тәғәлә миңә бирәүгә ете йөҙ тапҡыр арттырып бирә. Беҙ бойҙайҙы ете йөҙ тапҡыр арттырып биргәнгә һатабыҙ»

Аҙаҡ Усман (разыйаллаһу ғәнһү) бойҙайҙы Мәҙинәнең ярлыябағаһына таратып бирә һәм йөҙ дөйәһен ҡорбан итә.

Был изгелегенән һуң, Әбү Бакер Усмандың (разыйаллаһу ғәнһүмә) маңлайынан үбә һәм шулай ти:

«Сәхәбәләр һүҙеңдең мәғәнәһен аңлап етмәгәнен шунда уҡ төшөнгәйнем...»

Тәҡүәле мөьминдәр, хәйер-саҙаҡа таратҡанда, **Аллаһ Илсеһе** (салләллаһу ғәләйһи үә сәлләм) хәҙисенә таянып эш итергә тырыша:

*«Хаҡтыр, саҙака мохтаждың ҡулына инерҙән алда Аллаһ ҡулына эләгә (йәғни, тәүҙә Аллаһу Тәғәлә саҙаҡаны ҡабул итеп ала, унан уны мохтажға тапшыра)».* (Мунауи, Кунузуль-Хакаик, стр. 34)

Мәрхүм атайым **Муса Эфәнде** беҙҙе хәйерселәр һәм асарбаҡтар менән һаҡ эш итергә өйрәтте. Ул, уларҙың хис-тойғоларын аяп, саҙаҡалар һалынған конверттарға шулай тип яҙа ине:

«Хөрмәтле әфәнде ..., бүләгебеҙҙе ҡабул итеп алған өсөн, рәхмәтебеҙҙе белдерәбеҙ!»

**Шәйех Әбүл-Лейс Сәмәрҡәнди** хәйер таратҡанда кәрәкле йомшаҡ мөғәмәләнең йәшерен мәғәнәһен былай аңлата:

*«Саҙака биреүсе уны алыусыға рәхмәтле булырға тейеш. Саҙаҡаны алыусы уны фани донъя ихтыяждарына тотона. Ә саҙаҡ биреүсе, Раббыбыҙҙың мәрхәмәте менән, Аллаһ ризалығына*

*һәм бөтмәҫ-төкәнмәҫ йәннәт ниғмәттәрен алыуға ирешә. Биреүсе алыусыға ҡарағанда килемде сағыштырғыһыҙ күп алғанлыҡтан, биреүсе алыусыға рәхмәт әйтергә тейеш.»*

Салих заттар әйткән:

*«Ғибәҙәттәр әҙәмде йәннәткә илтә. Итәғәт менән тейешенсә ҡылынған ғибәҙәттәр Аллаһҡа алып бара һәм яҡынайта».*]

**Шәйех Мәүләнә әйтә:**

***«Хаж ҡылыусылар ул фатихалы ерҙә Ҡәғбә Хужаһын тапһындар. Әгәр Уны таба алһалар, ул Ҡәғбәне ерҙең һәр мөйөшөндә таба аласаҡтар».***

[Аллаһу Тәғәлә тән һәм йән аһәңе халәтендә Үҙенә генә ғибәҙәт ҡылыуыбыҙҙы теләй. Намаҙ ваҡытында тәнебеҙ мөһабәт Ҡәғбәгә йүнәлгән кеүек, йәнебеҙ, алғыһап, Ҡәғбәнең Бөйөк Хужаһына ғына йүнәлгән булыуы шарт. Хаҡ Тәғәләбеҙ Ҡарашын тойған йөрәк асылы менән Ҡәғбә кеүек. Ә йәндәр Раббыһына уҡталмаған ғибәҙәттәр Илаһи әжерҙән мәхрүм ҡалған буш хәрәкәттәр генә.

Хаҡ Тәғәләбеҙ әйтә:

اَلَا بِذِكْرِ اللّٰهِ تَطْمَئِنُّ الْقُلُوبُ

**«Мәғлүмдер, Аллаһ тураһында уйлағанда, күңелдәр рәхәт тыныслыҡҡа ирешә.»** (Рәғд 28)

Был донъяла йөрәгең менән даимән Аллаһты тойоуҙан да ҙур бәхет юҡ. Шул тойғолар менән йәшәгән мөьмин айырым бер рухи халәттә йәшәй.

Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә хәбәр итә:

**«Һеҙ ҡайҙа ғына булһағыҙ ҙа, Аллаһ һеҙҙең янда булыр... ».** (Хәдид, 4)

**«Беҙ уға муйын тамырынан да яҡын торабыҙ».** (Ҡаф, 16)

**«Аллаһ кеше менән уның күңеле араһында торор... ».** (Әнфәл, 24)

**«Бәндәләрем минең турала һораштырһалар, әйт: Мин (һәр кешегә) бик яҡын торам... ».** (Баҡара, 186)

Мөьмин был аяттарҙың мәғәнәһен һәр саҡ хәтерендә тоторға тейеш. Раббыһының янында булыуын, уны күреп, күҙәтеп тороуын тойған әҙәм өсөн ерҙең һәр мөйөшө – Ҡәғбә. Йәғни, иманлы әҙәм әжере Изге Йортҡа хаж ҡылыуға бәрәбәр изге ғәмәлдәр ҡыла башлай. Әйтелгән бит: ерҙә һулыш алыусылар ни ҡәҙәр булһа, Аллаһҡа илтеүсе юлдар ҙа шул ҡәҙәр. Иң мөһиме – бөтә йәнең менән һәр ерҙә, һәр саҡ Аллаһ ризалығын эҙләү.

Бәхетһеҙҙәрҙең, яфа сигеүселәрҙең йөрәктәренә йыуаныс биреү – Хаҡ Тәғәләбеҙ ризалығын яулауҙың гүзәл юлы. **Мулла Джами** шулай тип яҙа:

*«Хозурлыҡ бир йөрәктәргә, ул – бөйөк Хаж ише.*
*Мең Ҡәғбәнән киммәт әҙәмдәрҙең йәне…*
*Ҡәғбә - Әзер улы Ибраһим емеше.*
*Йәндәребеҙ – Бөйөк Аллаһ күҙе баҡҡан урын!»*

Был һүҙҙәрҙе дөрөҫ аңлау лазым: Раббыбыҙға бер ғибәҙәт икенсеһен алмаштыра алмай. Изге ғәмәл өсөн әжер ни ҡәҙәр ҙур булһа ла, ул хажды алмаштыра алмай. Әҫәрҙең асылы шунда: Хаҡ Тәғәләбеҙҙең һәр ерҙә һәм һәр ҡасан яныбыҙҙа булыуын, беҙҙе күҙәтеп тороуын онотorға ярамай.]

**Аллаһу Сүбхәнәһү үә Тәғәлә Мәрхәмәте һәм Шәфҡәте менән йөрәктәребеҙгә ихласлыҡ бирһен, һуңғы һулыштарына ҡәҙәр шул сифатты һаҡлаған тәкүәле ҡолдары даирәһенә индерһен!**

**Әмин!..**



# ЙӨКМӘТКЕҺЕ

## БАШҠОРТТАРЫМ, УҠЫУ КӘРӘК!

Башҡорттарым, уҡыу кәрәк, уҡыу кәрәк!
Арабыҙҙа наҙандар күп, уҡыу һирәк.
Аңғыра айыуҙан Уралдағы ҡурҡҡандай,
Эй, туғандар, наҙанлыҡтан ҡурҡыу кәрәк!

Илтифат ит: уҡыуҙалыр шәрафәттәр,
Яһиллектән килә ятыр ҙур афәттәр.
Уҡығандар күктә осор, һыуҙа йөҙөр,
Юҡтыр унда әүлиәлек, кәрамәттәр.

Уҡығанға был донъяла жәләл булыр,
Харам тигән күп шәйҙәр хәләл булыр.
Ырыҫ, дәүләт шишмәһен асам тиһәң,
Ғилем-һөнәр берҙән-бер әмәл булыр.

Алтыға берҙе ҡушып, һан ун булмай,
Сәғәтте алға бороп, төн көн булмай.
Белемлелек — арыҫландан көслө батыр,
Шуға атланмай, һинең төшөң һис өн булмай.

Мифтахетдин Аҡмулла (1831-1895)

## БЕҘ ҮҘЕБЕҘ — БАШҠОРТТАР

Беҙ үҙебеҙ — башҡорттар,
Күп ырыуға баш йорттар.
Беҙҙә гәүһәр, беҙҙә йәүһәр,
Беҙҙә һәр бер ашлыҡтар.

Беҙҙә тиңһеҙ сәхрәләр.
Сәхрәләр — ожмах улар;
Унда гөлдәр тирбенеп,
Йәмләнергә саҡыралар.

Унда ҡоштар һайраша,
Күлдә ҡамыш шаулаша.
Ҡамыш буйы әрүшә,
Тамаша, әй тамаша.

Беҙҙә ҡалын урмандар,
Беҙҙә данлы Урал бар;
Урал аҫты алтындыр,
Өҫтә — шәфҡәт балҡыйҙыр.

Һиҙен, башҡорт, бәхетеңде,
Төшөн, башҡорт, атыңды;
Күрер өсөн тәхетеңде,
Истиҡбалың алтынлы.

Шәйехзада Бабич (1895-1919)

**ТУҒАН ТЕЛ**

Мин халҡымдың сәскә күңеленән
Бал ҡортондай ынйы йыямын,
Йыямын да — йәнле ынйыларҙан
Хуш еҫле бер кәрәҙ ҡоямын.

Шуға ла мин беләм тел ҡәҙерен:
Бер телдән дә телем кәм түгел —
Көслө лә ул, бай ҙа, яғымлы ла,
Кәм күрер тик уны кәм күңел!..

Халҡым теле — миңә хаҡлыҡ теле,
Унан башҡа минең илем юҡ;
Илен һөймәҫ кенә телен һөймәҫ,
Иле юҡтың ғына теле юҡ!

Әсәм теле миңә — сәсән теле,
Унан башҡа минең халҡым юҡ,
Йөрәгендә халҡы булмағандың
Кеше булырға ла хаҡы юҡ!

Рәми Ғарипов (1932-1977)

## БАШҠОРТ ТЕЛЕ

Моң шишмәһе һандуғастай йырсы ла һин,
Һығылма бил тал сыбыҡтай нәфис тә һин,
Аллы-гөллө гөл-сәскәләй наҙлы ла һин,
Эй, илһамлы, эй, хөрмәтле башҡорт теле!

Күгәреп ятҡан Уралыңдай бай, йомарт һин,
Серле ҡамыш ҡурайыңдай ҡарт, олпат һин,
Күпте күргән сәсәнеңдәй йор, зирәк һин,
Эй, һөйөклө, эй, ҡәҙерле башҡорт теле!

Диңгеҙҙәргә тиңләмәйем — тәрәнһең һин,
Айға-көнгә тиңләмәйем — гүзәлһең һин,
Ҡаяларға тиңләмәйем — бөйөкһөң һин,
Эй, хикмәтле, мәрхәмәтле башҡорт теле!

Күп быуаттар һин йырланың ҡурай моңон,
Күп быуаттар һин йырланың яугир юлын,
Инде азат. Шат. Йырлайһың еңеү йырын,
Эй, бәхетле, эй, ҡәҙерле башҡорт теле!

Иң тәү миңә һин күрһәттең дуҫлыҡ юлын,
Минең өсөн һин бит йәшәү, бәхет үҙең,
Мәңге йәшә, эй, һөйөклө башҡорт теле,
Атам теле, әсәм теле — минең телем!

Зәйнәб Биишева (1908-1996)

# Халҡыбыҙҙың рухи мираҫынан










